***Baafata***

## *Babalachuu Fasaada Zabana Aakiraa*

*Fasaada jechuun badii dhalli namaafi Jinnoonni biyya lafaa kana irratti raawwatan, kan ajaja Rabbiitiin ala ta'e, kan bu'uura jiruu addunyaatiifi Aakiraallee balleessu jechuudha. Nabi Aadam zabana isaaniitti ilmaan isaanii fasaada irraa fagaadhaa waan gaarii hojjadhaa, Rabbii keessanii bulaa jechudhaan karaa Rabbii barsiisanii darbaniiru. San booda, Rabbiin zabana hunda keessatti nabiyyoota fasaada irraa nama dhoorganii waan gaaritti nama ajajan ergaa turudhaan xumura nabiyyootaa, Nabi Muhaammadiinis heera guutuun ergeera. Nabi Muhaammad xumura nabiyyootaati; Isaan booda nabiyyiin biroo hin dhufu. Xumurri ummata addunyaa kanaatis ummata nabi Muhammadiiti. Ummata Muhammad booda ummanni biroo hin jiru. san booda Guyaa qiyaamaattu itti aana. Haata'u malee guyyaa Qiyaamaa dursudhaan zabanni boodaa kan lafa kanarratti fasaanni guddaan keessatti argamu akka dhufu nabi Muhammad nuuf himanii jiran. Fasaanni akkanaa yoo lafa irratti mul'ate, Rabbiin balaa guddaa akka namatti fidus dinniinameera. Yeroon amma keessa jirru kun, kan fasaanni keessatti baay'ateefi kan lolli Rabbii keessatti sodaatamu ta'eera. Kun ta'uu isaa aayata armaan gadii keessatti addeeffameera.*



**ظَهَرَ الْفَسَادُ فِي الْبَرِّ وَالْبَحْرِ بِمَا كَسَبَتْ أَيْدِي النَّاسِ لِيُذِيقَهُم بَعْضَ الَّذِي عَمِلُوا لَعَلَّهُمْ يَرْجِعُونَ**

**قُلْ سِيرُوا فِي الْأَرْضِ فَانظُرُوا كَيْفَ كَانَ عَاقِبَةُ الَّذِينَ مِن قَبْلُ ۚ كَانَ أَكْثَرُهُم مُّشْرِكِينَ**

*Sababa waan harki namaa hojjatteetiin dachiifi galaana keessattis badiin babal'atee mul'ateera. Kanaaf, akka (fasaada irraa) deebi'an, badii raawwatan irraa garii isaan dhadhamsiisuuf (jira). Yaa Muhammad), Dachii keessa deemudhaan xumurri warra armaan dura (fasaada) hojjataa turee maal akka ture hubadhu. Irra baay'een isaanii Mushirikoota turan. (30:41-42)*

*Aayaata armaan olii irraa akka hubatamutti, Badiin fasaadaa ka ilmi namaa raawwatu yoo babal'ate wanti itti aanu sababa fasaada namni raawwatee kanaaf jecha azaabni Rabbiin irraa ka dhufu ta'uun ifa godhameera. Yeroo ammaa kana Fasaadni akaakuu garagaraatiin babal'atee*

*jira. sanniin keessaa muraasa tuqudhaaf, Fasaada amantii qoqqooduudhaan dhala namaa jiddutti jibbaansa baay'isuu, Fasaada Liwaaxummaa/hojii ummata Luuxii, fasaada diinagdee, Fasaada Hariiroo Maatii/firoomaa Kutuu, Fasaada Dhala/sanyii namaa lafarraa Fixuu, Fasaada sanyii nyaataa balleessuu, Fasaada sanyii hormaataa balleessuu...garmalee babal'ateera. Kana keessaa muraasa sadarkaa har'a irra jiru haa ilaalluu.*

## *1. Fasaada amantii qoqqooduudhaan dhala namaa jiddutti jibbaansa baay'isuu*

*Rabbi tokkicha, Amantiin Rabbi dhala namaatiif uumes tokkuma-Isilaamumma-Rabbiif masakamu. Haata'u malee ilimi namaa gargaaraa sheeyxaanaa ta'udhaan amantii Rabbi isaa file dhiisee karaa badii kan garaa garaa baafachudhaan fasaada heddu uumeera. Sababa kanarraa ka'eenis zabana durii irraa hanga ammaatti lafarraa walfixaa jira. Qoqqoodama amantiiwwanii Ergamaan Rabbii haala armaan gadiitti ibsaniiru:*

Awf ibn Maalik akka odeessetti ergamaan Rabbii akkana jedhan: "Yahuudaan firqaa amantii bakka torbaatamii tokkotti qoodamte; tokko ta jannataati torbaatamni ta ibiddaati; Nasaaraan firqaa amantii bakka torbaatamii lamatti qoodamti, torbaatamii tokko ta ibiddaati takka ta jannataati; Isa lubbuun Muhammad harka isaa jirtuun in kakadhaa, ummanni kiyya immoo firqaalee amantii torbaatamii sadiitti qoodama; tokko ta jannataati torbaatamii lama ta ibiddaati" jedhan. Ibnu Maajah

*Amantii keessatti wanti firqaa uumu, ajaja Rabbii diduufi waadaa Rabbii diiguudhaan ilma namaa jiddutti garaagarummaa uumanii walajjeesisuudha. Kunis aayata armaan gadii keessatti ibsameera.*

*الَّذِينَ يَنقُضُونَ عَهْدَ اللَّهِ مِن بَعْدِ مِيثَاقِهِ وَيَقْطَعُونَ مَا أَمَرَ اللَّهُ بِهِ أَن يُوصَلَ وَيُفْسِدُونَ فِي الْأَرْضِ ۚ أُولَٰئِكَ هُمُ الْخَاسِرُونَ*
*[٢:٢٧]*

*Isaannan waadaa Rabbii (kitaaba Rabbii keessatti jecha Rabbii jijjiiranii firqaa fi fasaada uumuu dhabuu irratti) eega kakuun jabeessan booda kan diigan (Firooma) Rabbiin akka sufamtu ajajes kutudhaan kan fasaada hojjatan,isaantu warra hoongooti. (2:27)*

*Dubbii Ergamaan Rabbii dubbatan dhugaa ta'uu isaa haalli qabatama yeroo har'aa amantiiwwan sadan irra jiran ni mirkaneessa.*

*Kitaaba* 'Jewish Sects at the time of Jesus' *jedhu kan* 'James H. Farley' *barreessee* 'Marcel Simon', *Ingiliffatti hiike firqaawwan amantii yahuudota zabana Iisaa 70 oli akkanatti tarresseera:*

" Pharisees, Sadducees, Essenes/Ossenes, Party of Covanent, Karaites, Zealots, Therapeutae, Kabbalah, Qumranites, Hasmoneans, Amme ha'arez, Yahwists, Rechabites, Nazerites, Hellenists (Stephen), Maccabees, Hasideans, Eleazarites, Hyrcanusites, Epicureans, Stoics, Pythagoreans, Zadokites, Enochites, Zakaites, Beth Hillel, Beth Shammai, Followers of Bar Cochba, Habakkukites, Ebionites, Levites, Ezekielites, Herodians, Scribes (Soferims), Galileans, Hemerobaaptists, Baptists, Masbothei, Genistae, Meristae, Hellenians (Hellene), Nasaraioi, Introversionists, Alexanderian Jews, Philos, Hezekiah, Josiah, Canaanites, Samaritans, Aaronides, Gnostic Jews of Qumran, Boethusians, Conversionists, Josianic Movement, Babylonian Jews, Elephantinites, Oniasites, Judeans, Ein Fashka, Antiochusians, Selecudians, Sicarii, Zedekiahs, Followers of Simon Bar Giora, Followers of John of Giscala, Followers of Simon Bar Kosiba, Patriarchate, Apocalypticians, Shabbatai - Zevi Movement, Adventists, Epiphanesians, Palestanian Jews".

*Akkasumas, barreessaan Felix Just jedhamu bara (2007) barreeffama* "Who are chiristians?" *jedhu keessatti firqaawwan amantii nasaaraa 70 oli bifa kanaan kaayeera:*

"**Nestorians** (Assyrian Apostolic Church of the East, Nestorian Malabar Christians); **Monophysites, or Oriental Orthodox** (Coptic Orthodox, Abyssinian Orthodox, Armenian Orthodox, Jacobites or Syrian Orthodox, Jacobite Malabar Christians, Monophysites); **Eastern Orthodox** (Ecumenical Patriarchate of Constantinople, Patriarchate of Moscow); **Roman] Catholics** (Eastern Uniate Churches, Old Catholics, Traditionalist Catholics, Independent Catholics, American Catholics, etc.); **Western] Protestants** (Lutherans, Calvinists, Presbyterian, Anglicans, Anabaptists, Unitarians, Congregationalists, Baptists, Quakers, Amish, Methodists, Disciples of Christ, Seventh-Day Adventists, Jehovah's Witnesses, Christian Scientists, Mormons)".

*Haaluma walfakkaatuun namichi 'Abuu Mansuur Abdal-Qaahir' jedhamus bara (1996) kitaaba "Al-Farq Beyn Al Firaq" jedhamee barreeffamudhaan, 'Kate Chambers Seelye' nama jedhamuun Ingiliffatti hiikame keessatti firqaa Diinii Isilaamaa 72 oli akkanatti tarreesseera:*

*Sunnii, Khawarij, Shia, Mutazila, Murji'a, Mushabbiha, Jahamiyya, Dirariyya, Najjariyya, Kullabiyya-Jarudiah, Sulamania, Butriyah, Yaqubiyya, Hanafiyah, Karibiyah, Kamiliyah, Muhammadiyyah, Baqiriyah, Nadisiyah, Sha'iyah, Ammaliyah, Ismailiyah, Musawiyah, Mubarakiyah, Kathiyah, Hashamiya, Zarariyah, Younasiyah, Shaitaniyah/Shireekiyah, Azraqaih, Najadat, Sufriyah, Ajaridah, Khazimiyah, Shuaibiyah/Hujjatiyah, Khalafiyah, Ma'lumiyah/Majhuliah, Saltiyah, Hamziyah, Tha'libiyah, Ma'badiyah, Akhnasiyah, Shaibaniyah/Mashbiyah, Rashidiyah, Mukarramiyah/tehmiyah, Abadiyah/Afáliyah, Hafsiyah, Harithiya, Ashab Ta'áh, Shabibiyah/Salihiyah, Wasiliyah, Ámriyah, Hudhailiyah/Faniya, Nazzamiyah, Mu'ammariyah, Bashriyah, Hishamiyah, Murdariyah, Ja'friyah, Iskafiyah, Thamamiyah, Jahiziayh, Shahhamiyah/Sifatiyah, Khaiyatiyah/Makhluqiyah, Ka'biyah, Jubbaiyah, Bahshamiyah, Ibriyah, Zanadiqiyah, Qabariyya, Hujjatiya, Fikriyya, 'Aliviyah/Ajariyah, Tanasikhiya, Rajiýah, Ahadiyah, Radeediyah, Satbiriyah, Lafziyah, Ashariyah, Bada'iyah, Ahmadiyya".*

*Sababa Amantii bu'uuraa irraa dabudhaan fasaada firqaa babal'isuutiin dhiinni ilmaan Aadam meeqatu jigee ture, meeqatu jigaa jira, meeqatus jiguuf taa'a? Sababni addunyaan tun yeroo ammaa naga dhabdeef maali? Sababni fitnaan lafa kanarratti hammaataa jiruuf maali? Sababni*

*jibbaansi dhala namaa jiddutti hammaateef maali? Sababa namni amantii dhugaa irraa dabee firqaa garaa garaa uumateefii mitii? Kanaaf, karaa haqaa ka Rasuulaafi sahaabonni irra turanitti deebinee Rabbitti haa boonnuu. Yeroo san Rabbi nuu araaramaa.*

***Balaa sababa Firqaatiin Isilaama irra gahe***

***Fakkeenya Tokkoffaa: Bara 1710 Ragaa Basaasni Ingiliizii Mr Hempher kenne***

*Waggaa dhibba sadi har'aa dura Namichi Mr hempher jedhamu basaasa Ingiliizii ta'ee biyyoota Muslimaa ta Turkiitiifi Arabootaa diigu iratti akka hojjatu Arabatti Ramadamee ture. Isa waliin basaasa 100000 tu ramadame. Deeggarsa hojii isaaniitiif odeeffannoon barbaachisu osoo hin hafin kennameefii ture. Namichi kuni ulamaa'ii Isilaamaa ta Turkiifi Arabootaa bira turuun beekumsa diinii gadi fageenyaan eega argate booda kitaaba fuula 150 qabu qajeelfama Isilaama diiganiin itti kennamee hojjataa ture. Kitaaba kana keessa qabxiiwwan ijoo mootummaan Ingiliiz akka qajeelfamaatitti itti kenne haala armaan gadii kanaan gabaabsee kaayeera. Kitaabichi maal akka isa gargaare akka armaan gadiitti dubbata.*

*I read the book part by part from the beginning to the end, focusing all my attention on it. It increased my information about the Muhammadans. Now I knew how they thought, what their weaknesses were, what made them powerful, and how to transform their powerful qualities into vulnerable spots.*

***Muslims' weak spots as recorded in the book were as follows:***

*Waggoota 300 dura dadhabina Muslimootaa ka ittiin isaan diiguuf baafatan akka armaan gadiitti adda baafatanii qabatanii turan.*

*1- The Sunnite-Shiite controversy; the sovereign-people controversy; the Turkish-Iranian controversy; the tribal controversy; and the scholars-states controversy.*

*Falmii/waldiddaa sunniifi shi'aa; waldiddaa hawaasa muslimaafi mootummaa isaanii jidduu jiru; waldiddaa Turkiifi Iraanii; waldiddaa saboota jidduu jiru; fi waldiddaa hayyootaafi*

*mootummaa jidduu jiru.*

*2- With very few exceptions, Muslims are ignorant and illiterate.*

*Namoota muraasa malee, muslimoonni hundi wallaalaafi warra barnoota hin qabne.*

*3- Lack of spirituality, knowledge, and conscience.*

*Rabbooma hin qaban, beekomsas hin qaban, gadi fageenyaanis waa hubachuu hin danda'an*

*4- They have completely ceased from worldly business and are absorbed in matters pertaining to the Hereafter.*

*Carraaqqii jiruu duniyaa guutumaan guututti irraa dhaabbatanii dhimmuma aakiraa yaaduu qofaan qabamanii jiran.*

*5- The emperors are cruel dictators.*

*Mootonni isaanii abbaa irree-garajabeeyyiidha.*

*6- The roads are unsafe, transportation and travels are sporadic.*

*Karaan biyya isaanii naga hin qabu, geejjibaafi imalli rakkisaadha.*

*7- No precaution is taken against epidemics such as plague and cholera, which kill tens of thousands of people each year; hygiene is altogether ignored.*

*Dhibee daddarbaafi ka jimlaa nama fixu, dhibee akka bagaatiifi koleeraa waggaa mara ummata kumaatamaan fixu irraa of eeggannoon isaaniif hin jiru. Qulqullinni guutumaan guututti dagatameera.*

*8- The cities are in ruins, and there is no system of supplying water.*

*Magaloonni isaanii diigamoodha, Karaan bishaan hawaasaa dhiyeeffamuun hin jiru.*

*9- The administration is unable to cope with rebels and insurgents, there is a general disorderliness, rules of the Qur'aan, of which they are so proud, are almost never put into practice.*

*Bulchiinsi finciltootaafi shiftoota biyyarraa qabuu hin danda'u. nageenyi walumaa galatti boorayaadha. Ajajni Qur'aanaa, ka armaan dura ittiin ulfaatan, hojii irra hin oolu.*

*10- Economical collapse, poverty, and retrogression.*

*Diigamsi diinagdee, hiyyummaafi duubatti hafummaan isaan qabateera.*

*11- There is not an orderly army, nor adequate weaponry; and the weapons in stock are classical and friable.*

*Hoomaa woraanaa ka seeraan ijaarame hin qaban; meeshaa woraanaallee gahaa hin qaban; meeshaan woraanaa ka isaan qabanis moofaa duriitiiti.*

*12- Violation of women's right.*

*Mirgi dubartii sarbamaadha.*

*13- Lack of environmental health and cleanliness(42).*

*Fayyaan Naannoonfi qulqullina isaanii hin eeggatan*

*After citing what was considered as Muslims' vulnerable spots in the paragraphs paraphrased above, the book advised to cause Muslims to remain oblivious of the material and spiritual superiority of their faith, Islam. Then, it gave the following information about Islam:*

*Kitaabichi hanqina muslimoonni qaban haala armaan oliitiin eega mul'ise booda muslimoonni olaantummaa diinaafi duniyaa ka isilaamummaan qabdu irraa dhabama ta'anii akka jiraatan gorsa. Kanatti aansee, odeeffannoo muslimtoonni cimina itti argataniin akka armaan gadiitti kenna.*

*1- Islam commands unity and cooperation and prohibits disunion. It is stated in the Qur'aan, "Hold fast to Allah's rope altogether."*

*Isilaamummaan tokkummaafi walgargarsatti nama ajajji; gargar bayuu/ tokkoomuu dhabuu ni dhoorgiti. Qur'aana keessatti, "Hundumaan/gamtaan ta'udhaan naqattoo Rabbii qabadhaa' jechuun ajajameera.*

*2- Islam commands being educated and being conscious. It is stated in the Qur'aan, "Travel on the earth."*

*Isilaamummaan akka barataniifi akka waa hubatan nama ajajji. Qur'aana keessatti, dachii keessa deemaa laalaa..hubadhaa jechuun ajajeera.*

*3- Islam commands to acquire knowledge. It is stated in a hadeeth, "Learning knowledge is fard for every Muslim, male and female alike."*

*Isilaamummaan beekumsa qabaachuu akka qaban nama ajajji. Hadiisa keessatti, "Beekumsa barbaaduun dhiiraafi dhalaa irratti dirqama" jedhee ajajeera.*

*4- Islam commands to work for the world. It is stated in the Qur'aan, "Some of them: O our Allah! Allot to us whatever is beautiful both in the world and in the Hereafter."*

*Isilaamummaan carraaqii jiruu duniyaatiifis nama ajajji. Qur'aana keessatti, "(isaan warra, 'Yaa Rabbii keenya jiruu duniyaatti waan gaarii; aakirattillee waan gaarii nuu kenni" jechuun warra Rabbiin kadhatan" jedheera.*

*5- Islam commands consultation. It is stated in the Qur'aan, "Their deeds are (done) upon consultation among themselves."*

*Isilaamummaan dhimma raawwatamu mariin akka raawwachuun nama irra jiru ajajji. Qur'aana keessatti, "Dhimmi isaanii mariidhaan (shuuraadhaan raawwatama)*

*6- Islam commands to build roads. It is stated in the Qur'aan, "Walk on the earth."*

*Isilaamummaan karaa akka ijaaran nama ajajji. Qur'aana keessatti, "ardii keessa deemaa" jechuun ajajji.*

*7- Islam commands Muslims to maintain their health. It is stated in a hadeeth, "Knowledge is (made up) of four (parts): 1) The knowledge of Fiqh for the maintenance of faith; 2) The knowledge of Medicine for the maintenance of health; 3) The knowledge of Sarf and Nahw (Arabic grammar) for the maintenance of language; 4) The knowledge of Astronomy so as to be aware of the times."*

*Isilaamummaan fayyaa akka eeggatan nama ajajji.Hadiisa keessatti akkana jedhameera:"Beekumsi waa afuri irraayi: 1. amantii tikfachudhaaf beekumsa fiqhii, 2. eegumsa fayyaatiif beekumsa qorichaa, 3. lugaa tikfachudhaaf beekumsa sarfiifi nahwii (seerluga Arabiffaa), waqtii/waggaa beekudhaaf beekumsa lakkoofsa urjii."*

*8- Islam commands development. It is stated in the Qur'aan, "Allah created everything on the earth for you."*

*Isilaamummaan misoomatti nama ajajji. Qur'aana keessatti, "Rabbiin waan lafa irra jiraa cufa isiniif uume" jedha.*

*9- Islam commands orderliness. It is stated in the Qur'aan, "Everything is based on calculations, orders."*

*Isilaamummaan naamusaafi seera eegutti nama ajajji. Qur'aana keessatti, "waa hundinuu herreegaafi tartiibaan uumameera"*

*10- Islam commands to be strong economically. It is stated in a hadeeth. "Work for your world as though you would never die. And work for your hereafter as if you were going to die tomorrow."*

*Isilaamummaan gama diinagdeetiin cimanii argamutti nama ajajji. Hadiisa keessatti, "Duniyaa teetiif akka waan abada teettuuttu dalagadhu; aakiraa teetiif akka waan boru du'aartuutti dalagadhu" jedhameera.*

*11- Islam commands to establish an army equipped with powerful weapons. It is stated in the Qur'aan, "Prepare as many forces as you can against them."*

*Isilaamummaan hoomaa woraanaa ka hidhannoo cimaa qabu ijaarutti nama ajajji. Qur'aana keessatti, "Humna waraanaatiin hanga dandeettan cufaan of cimsaa isaanirratti qophii godhaafii" jedhameera.*

*12- Islam commands to observe women's rights and to value them. It is stated in the Qur'aan, "As men legally have (rights) over women, so women have rights over them."*

*Isilaamummaan mirgi dubartii akka eegamuufi gatiin akka isaanii kennamu ajajji. Qur'aana keessatti, "Akkuma dhiirti dubartii irraa mirga qabdu, dubartiinis dhiira irraa mirga qaban" jedhameera.*

*13- Islam commands cleanliness. It is stated in a hadeeth, "Cleanliness is from eemaan."*

*Isilaamummaan qulqullummatti nama ajajji. Hadiisa keessatti, "Qulqullinni iimaanarraayi" jedhameera.*

*The book recommended to degenerate and to impair the following power sources:*

*Qabxiilee muslimni ittiin aalama caaleen bu'uureffachudhaan, madda cimina isaanii akka diigan kitaabichi haala armaan gadii kanaan mala eereera.*

*1- Islam has negated racial, lingual, traditional, conventional, and national bigotry.*

*Isilaamummaan saba, lugaa, aadaa, duudhaafi biyya bu'uura godhatanii muslima addaan qooduu ni mormiti.*

*2- Interest, profiteering, fornication, alcoholic spirits, and pork are forbidden.*

*maallaqni dhalaa, dadhabbii tokko malee taa'anii nayaachuun, zinaan, kamriin, foon karkarroo nyaachuun dhoorgamaadha*

*3- Muslims are firmly adherent to their 'Ulamaa (religious scholars).*

*Muslimoonni ulamaa'ota isaanii cimsanii hordofan*

*4- Most of the Sunnee Muslims accept the Khaleefa as the Prophet's representative. They believe that it is fard to show him the same respect as must be shown to Allah and the Prophet.*

*Irra baay'een muslimoota sunnee, kaliifaa isaanii akka bakka bu'aa nabiyyichaatti ilaalan. Kabajaan Rabbiifi Rasuulaa godhamuu qabu isaaniifis qodhamuu qaba jedhanii amanu.*

*5- Jihaad is fard.*

*Jihaanni dirqama*

*6- According to the Shee'ee Muslims, all non-Muslims and Sunnee Muslims are foul people.*

*Akka Muslimoota shi'aatti, warri muslima hin taanee hundii fi muslimoonni sunnii najisa.*

*7- All Muslims believe that Islam is the only true religion.*

*Muslimoonni hundinuu amantiin dhugaa Isilaamummaa qofa jedhanii amanan.*

*8- Most Muslims believe that it is fard to expel the Jews and Christians from the Arab peninsula.*

*Irra baay'een muslimootaa, Yahuudaafi nasaaraa jaziiraa Arabaa keessaa yaasuun waajiba*

*jedhanii amanan.*

*9- They perform their worships, (such as namaaz, fast, hajj...), in the most beautiful way.*

*Ibaadaa isaanii (waan akka salaataa, zakaa, soomaa, hajjii..) haala irra caalatti bayeessa ta'een raawwatan.*

*10- The Shi'ee Muslims believe that it is haraam (forbidden) to build churches in Muslim countries.*

*Muslimoonni shi'aa, biyya muslimaa keessatti bataskaana ijaaruun haraama jedhanii amanan.*

*11- Muslims hold fast to the principles of the Islamic belief.*

*Muslimoonni sirnoota amantii Isilaamaa cimsanii qabatan.*

*12- The Shi'ee Muslims consider it fard to give one-fifth of the Humus, i.e. booties taken in Holy War, to the 'Ulamaa.*

*Muslimoonni shi'aa boojuu waraanaa irraa tokko shanaffaan ulamaa'iif kennama jedhan.*

*13- Muslims raise their children with such education that they are not likely to abandon the way followed by their ancestors.*

*Muslimoonni ijoollee isaanii barnoota karaa abboota isaanii irraa isaan hin maqsine barsiisuun guddisan*

*14- Muslim women cover themselves so well that mischief can by no means act on them.*

*Dubartoonni muslimaa fasaanni bifuma kamiinuu akka isaan irratti hin raawwanne uffannaafi haguugii isaanii tolchanii uffatan.*

*15- Muslims make namaaz in jamaa'at, which brings them together five times daily.*

*Muslimoonni salaata isaanii jam'aan/gamtaa guyyaa keessatti yeroo shan wal isaan qunnamsiisuun salaatan.*

*16- Because the Prophet's grave and those of Alee and other pious Muslims are sacred according to them, they assemble at these places.*

*Qabriin nabiyyichaatiifi ta Aliyyii akkasumas namoota gaggaarii akka yaada isaaniitti*

*kabajamtuu waan taateef, bakka kanniinitti walitti qabamu.*

*17- There are a number of people descending from the Prophet, [who are called Sayyeds and Shereefs]; these people who remind of the Prophet and who keep Him always remain alive in the eyes of Muslims.*

*Namoonni fiixaa nabiyyichaa irraa gadi horan [kan sayyidaafi shariifa jedhaman] baay'eedha. Namoonni kunniin warra yeroo hundumaa nabiyyicha nama yaadachiisaniifi ija muslimootaa duratti nabiyyicha akka waan jiruutti qalbii muslimootaa keessatti kan tursiisaniidha.*

*18- When Muslims assemble, preachers consolidate their eemaan and motivate them to do pious acts.*

*Muslimoonni yoo walgahan, daa'iin iimaana isaanii ni cimsaniif, hojii keyrii akka hojjatanis ni kakaasan.*

*19- It is fard to perform Amr-i-bi-l-ma'roof [Advising piety] and nahy-i-ani-l-munkar [admonishing against wrongdoing].*

*Toltutti nama ajajuufi hamtuu irraa nama dhoorguun waajiba.*

*20- It is sunnat to marry more than one women in order to contribute to the increase of Muslim population.*

*Lakkoofsa hawaasa muslimaa baay'isuudhaaf, dubartii tokkoo oli fuudhuun sunnaadha.*

*21- Converting one person to Islam is more valuable to a Muslim than possessing the whole world.*

*Nama tokko Isilaamummaa qabsiisuun duniyaa guutuu qabaachuu caala.*

*22- The hadeeth, "If a person opens an auspicious way, he will attain the thawaabs of people who follow that way as well as the thawaab for having attained it," is well known among Muslims.*

*"Namni waan keyrii tokkoof karaa saaqe, sawaaba ummata karaaa san hordofeetiifi sawaaba waan dalagateellee ni argata" hadiisni jedhu isaan keessatti beekamaadha.*

*23- Muslims hold the Qur'aan and hadeeths in very profound reverence. They believe that obeying these sources is the only way of attaining Paradise.*

*Muslimoonni hadiisaafi Qur'aana kabajaa guddaan qabatan. Hadiisaafi Qur'aanaan buluu qofatu jannatatti nama geessa jedhanii amanan*

*The book recommends to vitiate Muslims' staunch spots and to popularize their weaknesses, and it prescribed the methods for accomplishing this.*

*Kitaabichi bakka muslimni ittiin cimeen cufa akka dadhabsiisan, jajjabina isaanii akka naaffisaniifi waan isaan dadhabsiisaa akka baay'isan, mala armaan gadii kaayeera.*

*It advised the following steps for popularizing their vulnerable spots:*

*Muslimoota gad aantummatti deebisudhaafi waan hanqina ta'e cufatti isaan saaxiludhaaf adeemsa armaan gadii gorseera.*

*1- Establish controversies by inducing animosity among disputing groups, inoculating mistrust, and by publishing literature to further incite controversies.*

*Gareelee wal morman jiddutti jibbaansa seensisudhaan, walshakkii facaasudhaan, kitaaba wal isaan faallessu maxxansitee raabsudhaan walfalmiifi walmormii jidduu isaaniitti sabachiisi.*

*2- Obstruct schooling and publications, and burn literature whenever possible. Make sure that Muslim children remain ignorant by casting various aspersions on religious authorities and thus preventing Muslim parents from sending their children to religious schools. [This British method has been very harmful to Islam].*

*Barnoota diinii akka hin baratamne karaa cufi; kitaabilee diinii akka hin maxxanfamne carraa dhoorgi, bakka danda'ametti kitaabilee amantii gubi. Abbootii amantaa (ulamaa'ota, sheekkota, imaamman...) bifa hedduun maqaa balleessudhaan maatiin ijoollee isaanii akka jaratti hin ergine godhii ijoolleen muslimaa wallaala keessatti akka haftu taasisi.*

*3-4- Praise Paradise in their presence and convince them that they need not work for a worldly life. Enlarge the circles of Tasawwuf. Keep them in an unconscious state by encouraging them to read books advising Zuhd, such as Ihyaa-ul-'uloom-id-deen, by Ghazaalee, Mesnevee, by Mawlaanaa, and various books written by Muhyiddeen Arabee.*

*Jannata isaan duratti faarsudhaan jiruu duniyaatiif dalagachuun akka isaan hin barbaachifne amansiisi. Dawrii suufiyyaa babal'isi. Kitaabolee zuhdii irratti nama gorsan kan akka Ihyaa' ul*

*uluumiddiin ka gazaaliin barreeffameefi kitaabilee hedduu kan muhyiddiin Arabiin barreeffaman akka dubbisan isaan kakaasudhaan haala waa hubachuu hin dandeenne keessa isaan tursiisi.*

*5- Wheedle the emperors into cruelty and dictatorship by the following demagogic falsifications: You are Allah's shadows on the earth. In fact, Aboo Bakr, 'Umar, 'Uthmaan, 'Alee, Umayyads and Abbasids came to seize power by sheer force and the sword, and each of them was a sovereign. For example, Aboo Bakr assumed power with the help of 'Umar's sword and by setting fire to the houses of those who would not obey him, such as Faatima's house. And 'Umar became Khaleefa upon Aboo Bakr's commendation. 'Uthmaan, on the other hand, became the president with 'Umar's order. As for 'Alee; he became head of the State by an election held among bandits. Muaawiya assumed power by the sword. Then, in the time of the Umayyads, sovereignty was turned into an inheritance transferred through paternal chain. So was the case with the Abbasids. These are the evidences for the fact that in Islam sovereignty is a form of dictatorship.*

*mootoleen kijiba itti fakkeessudhaan gara jabeeyyiifi abbootii irree akka ta'an amansiisi. Fakkeenyaaf, Isin lafa kana irratti gaaddisa Rabbiiti.Yoo dhugaa taate, Abu Bakri, Umar, Usmaan, Mootonni Umayyaafi Abbaasiyyoonni hundumti isaaniyyuu humnaan angoo qabatan. hundi isaaniituu abbootii irreeti. Abu Bakr seyfii umariittti gargaarsifachuufi mana namaatti ibidda qabsiisuun angoo qabate. Fakkeenyaaf mana faaxumaa gubeeti. Gama birootiin usmaan ajaja umariitiin angoo qabate. Aliyyi immoo filannoo shiftoonni adeemsisaniin angoo qabate. Mu'aawiyaan seyfiin angoo qabate. Zabana ummawiyyootaa mootummaan damee abbaatiin dhaalaan darbaa turte. Yeroo abbaasiyyootaatis akkasuma ture. Kun, Isilaamummaa keesstti mootummaan akaakuu abbaa irrummaa qabaachuu isiitiif ragaadha.*

*6- Delete death penalty for homicide from the penal code. [Death punishment is the only deterrent to homicide and banditry. Anarchy and banditry cannot be prevented without death penalty]. Hinder the administration in punishing highwaymen and robbers. Make sure that traveling is unsafe by supporting and arming them.*

*Nama nama ajjeese du'aan adabuu sera yakkaa keessaa haqi. Bulchiinsi shifftootaafi saamtota akka hin adabne dhoorgi. Shiftaafi saamtota gargaaruufi hidhachiisudhaan karaan imalaaf akka naga hin taane godhi.*

*7- We can make them lead an unhealthy life with the following scheme: Everything is dependent on Allah's foreordination. Medical treatment will have no role in restoring health. Does not Allah say in the Qur'aan, "My Rab (Allah) makes me eat and drink. He cures me when I am ill. He alone will kill me and then resurrect me." Then, no one will recover from an illness or escape death outside Allah's will*

*Tooftaa asitti aanee taa'e kanaan jireenya fayyaa hin taane akka jiraatan isaan taasisuu ni dandeenya. Wanti hundinuu qadara Rabbiitiin ta'a. Qorichaan waldhaanamuun qadara bira darbee fayyaa namaa deebisuu irratti gahee hin qabu. Rabbi Qur'aana keessatti akkana jedhamee hin jiruu? "Rabbiin kiyya na nyaachisa na obaasalle; Yoo ani dhibames isatu na fayyisa. Isumatu na ajjeesa isumatu na kaasalle." Kanaaf, Namni kamuu fedha Rabbii malee dhibee irraa hin fayyu yookiin du'a jalaa hin bayu.*

*8- Make the following statements for encouraging cruelty: Islam is a religion of worship. It has no interest in State matters. Therefore, Muhammad and his Khaleefas did not have any ministers or laws.*

*Gara jabummaa jajjabeessudhaaf jechoota armaan gadiitti fayyadami. Isilaamummaan amantii ibaadaati. Islaamummaan Dhimma siyaasaa keessaatti dantaa hin qabdu. Kanaaf, Nabi Muhaammadiifi kaliifonni ministeerotaafi seerota hin qaban.*

*9- Economic decline is a natural consequence of the injurious activities advised so far. We can add to the atrophy by rotting the crops, sinking the trade ships, setting fire to the market places, destroying dams and barrages and thus leaving agricultural areas and industrial centers under water, and finally by contaminating their networks of drinking water.*

Hoojiirra ooliinsa Gorsa armaan oliitiin kufaatiin diinagdee dhufuun isaa adeemsa uumamaati. Manca'iinsa kanatti dabaludhaan midhaan akka shamu gochuu, doonii daldalaa bishaan jala liccisiisuu, bakka gabayaatti ibidda qabsiisuu,riqichaafi malkaa kutuudhaan naannoo qonnaatiifi wiirtuulee industrii bishaan akka irra ciisu taasisuu, bishaan dhugaatii summeessuu.

10- Accustom statesmen to such indulgences as [sex, sports,] alcohol, gambling, corruption which cause sedition and intriguing, and spending the State property for their personal advantages. Encourage the civil servants to do things of this sort and reward those who serve us in this way. Then the book added the following advice: The British spies assigned this duty must be protected secretly or openly, and no expense must be spared to rescue the ones arrested by Muslims.

Hooggantoonni biyyaa zinaa, bashannana ispoortii, dhugaatii (kamrii), qumaarii, malaammaltummaa keessa gadi lixudhaan qabeenya biyyattii faayidaa dhuunfaa isaaniitiif akka oolfatan godhi. Sivil sarvaantonni hojii akkanaa hojjachiisuu irratti akka hojjatan isaan kakaasudhaan warroota bifa kanaan nu gargaaran badhaasi. Kana booda kitaabichi gorsa kanatti aanee jiru dabala: Basaastonni Ingiliizii ka hojii kanarratti ramadaman ifaafi dhoksattillee eegumsi godhamuufii qaba. Namoota tajaajila akkanaa irra osoo jiran muslimootaan qabaman baasuuf jecha baasiin kamiyyuu qoxxobamuu hin qabu.

11- Popularize all sorts of interest. For interest not only ruins national economy, but also accustoms Muslims to disobeying the Koranic rules. Once a person has violated one article of law, it will be easy for him to violate the other articles, too. They must be told that "interest is haraam when in multiples, for it is stated in the Qur'aan, 'Do not receive interest in multiples.'Therefore, not every form of interest is haraam."

Akaakuu dhala nyaachuu hunda diriirsi (babal'isi). Dhala nyaachuun diinagdee biyyaa kuffisuu qofa osoo hin taane, Muslimoonni ajaja Qur'aanaallee akka didan taasisa. Namni tokko ajaja ayaata tokkoo yoo cabse, ajaja kaawwanis cabsuun laafaa deema. "Dhalla nyaachuun kan haraama ta'u yoo dachaan nyaatame" jedhamee isaanitti himamuu qaba. Sababni isaa, Qur'aana keessatti, "haala dachaafi dirribii ta'een dhala hin fudhatinaa" jedhamee jira. Kanaaf, dhalli cufti haraamaa miti jedhii amansiisi.

12- Spread false charges of atrocity against scholars, cast sordid aspersions against them and thus

*alienate Muslims from them. We shall disguise some of our spies as them. Then we shall have them commit squalid deeds. Thus they will be confused with scholars and every scholar will be looked upon with suspicion. It is a must to infiltrate these spies into Al-Az-har, Istanbul, Najaf, and Kerbelaa. We shall open schools, colleges for estranging Muslims from scholars. In these schools we shall educate Byzantine, Greek and Armenian children and bring them up as the enemies of Muslims. As for Muslim children; we shall imbue them with the conviction that their ancestors were ignorant people. In order to make these children hostile towards Khaleefas, scholars, and statesmen, we shall tell them about their errors and convince them that they were busy with their sensuous pleasures, that Khaleefas spent their time having fun with concubines, that they misused the people's property, that they did not obey the Prophet in anything they did.*

*Ulamaa'ota yakka isaan hin hojjatiniin isaan xureessi. Waan isaan hin dalaginiin isaan xureessii maqaa isaanii balleessi. Haala kanaan muslimootarraa akka citan taasisi. Basaasonni teenna kitaaba isaanii baratanii olomaa'ota isaanii fakkaatanii yakka hamaa akka hojjatan eega goone booda olomaa'ota isaanii irraa amantaa dhabudhaan akka wal shakkaniifi olomaa'ota isaanii ofii gaditti akka laalan isaan taasifna.Basaasa hojii akkanaa adeemsisan yunivarsitii Azhaar, Istaanbul, Najafii fi karbalaa keessa seensisuu qabna. Muslimoota Ulamaa'ota isaanii irraa gargar baasudhaaf, manneen barnootaatiifi kolleejjii ni banna. Manneen barnootaa kanneen keessatti, ijoollee Ruumii, ta Giriikii fi Armeeniyaa leenjisudhaan diina muslimaa goonee guddifna. Ijoollee muslimootaatiin, abbootiin teessan barumsa hin qaban jennee amansiisudhaan isaan gowwoomsina. Ijoolleen muslimaa tunniin kaliifaa, ulamaa'otaafi hooggantoota biyya isaanii irratti akka diinummaa horatan, dogoggora kaliifonniifi ulamaa'onni isaanii uuman akkana jennee isaanitti himna. Warri keessan ka kaliifotaafi ulamaa'otaa kunniin, qananima jiruuf jireenya isaaniitiin shaagalamaa turan; kaliifonni dubartii niitii isaaniitiin ala horatan waliin yeroo isaanii balleessaa turan. qabeenya ummataa karaa maletti qisaasaa turan. Waan hojjatan hunda keessatti nabiyyicha hordofaa hin turre.*

*13- In order to spread the calumniation that Islam abhors womankind, we shall quote the aayat, "Men are dominant over women," and the hadeeth, "The woman is an evil altogether."*

*Isilaamummaan dubartii ni balfiti yaada jedhu babal'isudhaaf, "Dhiirran hooggantoota dubartootaati" aayata jedhu isaanii tuqna. "Dubartiin sharriidha" hadiisa jedhus itti himna.*

*14- Dirtiness is the result of lack of water. Therefore, we must deter the increasing of the water*

*supplies under various schemes.*

*Qulqullina dhabuun hanqina bishaanii irraa dhufa. Kanaaf, Hanqinni bishaanii akka uumamu mala garaa garaatiin irratti hojjanna.*

*The book advised the following steps for destroying Muslims' strongholds:*

*Kitaabichi bu'uuraalee muslimoonni irratti cimina argataniin diigudhaaf, tarkaaffiiwwan armaan gadii fudhatamuu akka qaban gorseera.*

*1- Induce such chauvinistic devotions as racism and nationalism among Muslims so as to retract their attention towards their pre-Islamic heroisms. Rejuvenate the Pharaoh period in Egypt, the Magi period in Iran, the Babylonian period in Iraq, the Attila and Dzengiz era[tyrannisms] in the Ottomans. [They contained a long list on this subject].*

*Muslimoonni jaynummaa akka bara jaahilummaa isaaniitti keessa turaniitti akka deebi'an, sabummaafi sanyummaa leellisuudhaan akka shaagalaman taasisi. Ciminna biyya misraa ka zabana Fir'awnaa isaanii haaromsi; Cimin Faarisii/Iraanii ka zabana majuusaa isaanii haaromsi, Cimina Iraaqii ka zabana Baabil isaan yaadachiisi, cimina Turkii ka zabana Atiilaa isaanitti kakaasi. (Bifa kanaan seenaan biyyoota durii baay'etu tarreeffameera)*

*2- The following vices must be done secretly or publicly: Alcoholic spirits, gambling, fornication, pork, [and fights among sports clubs.] In doing this, Christians, Jews, Magians, and other non-Muslims living in Muslim countries should be utilized to a maximum, and those who work for this purpose should be awarded high salaries by the treasury department of the Ministry of the Commonwealth.*

*Badiin armatti aanee jiru kunniin dhoksaafi ifattillee hojjatamuu qaba: Dhugaatii kamrii, qumaarii, zinaa, kilabii ispoortii irratti wal loluu. Kana raawwachudhaaf kiristaanonni, Yahuudonniifi majuusonni biyya muslimaa keessa jiraatan daangaa olitti itti fayyadamuu qabna. Namoota kanniiniif manni kuusaa maallaqaa kan ministeera kolonii Ingiliizii mindaa ol aanaa isaan badhaasuu qaba.*

*3- Sow suspicion among them concerning Jihaad; convince them that Jihaad was a temporary*

*commandment and that it has been outdated.*

*Waa'ee jihaadaa ilaalchisudhaan shakkii isaan keessatti facaasi. Jihaanni ajaja yeroo murtaa'eeti, amma shaaramee jira jedhii isan amansiisi.*

*4.*

*5- Imbue Muslims with the belief that "what the Prophet meant by Islam' was 'a perfect religion' and therefore this religion could be Judaism or Christianity as well as Islam." Substantiate this with the following reasoning: The Qur'aan gives the name 'Muslim' to members of all religions. For instance, it quotes the Prophet Joseph (Yoosuf 'alaihis-salaam') as having invoked, "Kill me as a Muslim," and the Prophets Ibraaheem and Ismaa'eel as having prayed, "O our Rab (Allah)! Make us Muslims for Yourself and make a Muslim people for Yourself from among our offspring,"and the Prophet Ya'qoob as having said to his sons, "Die only and only as Muslims."*

*Isilaamummaan nabiyyichi baanu diinii sirrii ta'e, kanaaf, diiniin sirrii ta'e kun amantii yahuudaa ykn amantii kiristaanaa akkasumas amantii Isilaamaallee ta'uu ni danda'a jedhii muslimoota amansiisi. Kana ammoo ragaa armaatti aanee jiruun amansiisi. Qur'aanni maqaa 'Muslima' jedhu miseensa amantii hundaatiifuu kenneera. Fakkeenyaaf, Nabi Yuusuf, "Muslima godhii na ajjeesi" jedhee dubbachuu isaa Qur'aanni tuqeera. Akkasumas, Nabi Ibraahimiifi Ismaa'ilillee, nu lamaanuu siif muslima akka taanu nu godhi, fiixaa/sanyii teenyallee muslima taasisi" jechuu isaanii Qur'aanni dubbateera. Nabi Ya'quubillee ijoollee isaatiin, Muslima taatan malee hin du'inaa" jedhee jira.*

*6- Repeat frequently that it is not haraam to build churches, that the Prophet and his Khaleefas did not demolish them, that on the contrary they respected them, that the Qur'aan states, "If Allah had not dispelled some people by means of others, monasteries, churches, synagogues, and mosques wherein Allah's name is mentioned very much would have been annihilated (by now)," that Islam respects temples, that it does not demolish them, and that it prevents those who would otherwise demolish them.*

*Yeroo hedduu irra deddeebi'udhaan, bataskaana ijaaruun haraamaa miti, nabiyyichaafi kaliifonni bataskaana hin diigne, inumayyuu faallaa kanaa kabajaa godhaniif. Ragaa kanaa Qur'aanninuu akkan jedheera: "Osoo Rabbiin ummata tokko ummata birootiin faccisee qabuu baatee, gadaamiiwwan, bataskaanonni, mikuraabonniifi masgiidonni heddumminaan maqaan Rabbii*

*keessatti zakkaraman cuftinuu silaa diigamanii turan"*

*7- Confuse Muslims about the hadeeths, "Deport the Jews from the Arabic Peninsula," and, "Two religions cannot coexist on the Arabic peninsula." Say that "If these two hadeeths were true, the Prophet would not have had a Jew wife and a Christian one. Nor would he have made an agreement with the Najran Christians."*

*Waa'ee hadiissan nabiyyichi dubbatee, "Yahuudota jaziiraa Arabaa keessaa baasaa" kan jedhuufi "Jaziiraa Arabaa keessatti diiniin lama waliin hin jiraatu" ka inni jedhe ilaalchisudhaan muslimoota keessatti dhamaasaa uumi. Akkana jechudhaan isaan dhamaasi: "Hadiissan kunnuun lamaan osoo dhugaa ta'ee, silaa nabiyyichi dubartii kiristaanaatiifi dubartii yahuudaa hin fuudhu ture. Kiristaanota najraan waliinis walii galtee hin godhu ture."*

*8- Try to hamper Muslims in their worships and make them falter about the usefulness of worships by saying that "Allah does not need men's worships." Prevent them from their worship of Hajj as well as from any sort of worship that will bring them together. Likewise, try to obstruct construction of mosques, mausoleums and madrasas and the restoration of Ka'ba.*

*Muslimoota ibaadaa isaanii irraa isaan laaffisuu yaali. Rabbiin ibaadaa namaa irraa hajaa hin qabu jechudhaan faayidaa ibaadaa isaanitti busheessi. Ibaadaa Hajjiitiifi ibaadaa kamiinuu ka gamtaan walitti isaan qabu irraa isaan dhoorgi. Akkasumas, Masjiidaafi madirasaafi Ka'abaa ijaaruu irraa isaanitti gufuu uumi.*

*9-*

*10- Insert heresies into Muslims' creedal tenets and then criticize Islam for being a religion of terror. Assert that Muslim countries are retrogressive and that they have undergone shocks, thus impairing their adherence to Islam.*

*Arkaannan Isilaamaa keessatti kijiba seensisudhaan Isilaamummaan amantii shoorarkeessaati jedhii qeeqi. Biyyoonni muslimaa duubatti hafoodha; kun ka ta'eef, shorarkummaa keessa waan turaniif jechudhaan Isilaamummaa cimsanii akka hin qabanne taasisi.*

*11- Very important! Alienate children from their fathers, thus depriving them of their elders'*

*education. We shall educate them. Consequently, the moment children have parted from their fathers' education, there will no longer be any possibility for them to maintain contact with their belief, faith, or religious scholars.*

*Baay'ee barbaachisaa! Ijoollee abboota isaanii irraa gargar baasudhaan barumsa abbaafi haadha isaanii irraa qullaa godhi. Ijoollee isaanii nutu isaanii barsiisa. Sababa kanaaf, ijoolleen barumsa abboota isaaniitiin yoo gargar bayan, carraa amantii abboota isaaniitiin wal argatanii diinii Isilaamaa hordofaniin hin qabaatan.*

*12- Provoke the womenfolk to get rid of their traditional covers. Fabricate such falsifications as "Covering is not a genuine Islamic commandment. It is a tradition established in the time of the Abbasids. Formerly, other people would see the Prophet's wives and women would join all sorts of social activities." After stripping the woman of her traditional cover, tempt the youth towards her and cause indecencies between them! This is a very effective method for annihilating Islam. First use non-Muslim women for this purpose. In the course of time the Muslim woman will automatically degenerate and will begin to follow their example.*

*Dubartiin isilaamaa hijaaba isaanii akka mulqatan kakaasi. Hijaaba uffachuun ajaja Isilaamummaa ka sahiiha ta'ee miti". Sunnaan hijaabaa zabana Abbaasiyyootaa dhufe malee waan yeroo Rasuulaa jiruu miti. Ragaan kanaa, zabana Rasuulaa ummanni dubartii Rasuulaatuu argaa turani; dubartiin hojii alaa cufa dalaguu turan; jechudhaan kijiba uumii amansiisi. Bifa kanaan sobdee dubartii irraa eega hijaaba mulqite booda dargaggoonni akka isaanitti makaman tooftaan dogogorsii san booda jidduu isaaniitti zinaan akka raawwatamu taasisi. Kun Isilaamummaa diigudhaaf mala bayeessa. Tokkoffaa, dubartoota muslima hin taane (akka waan muslima turtee booda hijaaba mulqatteetti fakkeessuun) kaayyoo kanaaf fayyadami.san booda dubartoonni muslimaallee jara laalaatti dhawaatumaan fakkeenya isaanii fudhattee salphatti.*

*13- Exploit every opportunity to put an end to performing namaaz in jamaa'at by casting aspersions on the imaams in mosques, by revealing their mistakes, and by sowing discord and adversity between them and the jamaa'ats (groups of Muslims) who perform their daily prayers of namaaz behind them.*

*Salaata jam'aan salaatamu dhabamsiisudhaaf carraa kanneen cufatti fayyadami. Imaamman*

*masjiida keessatti salaachisan maqaa xureessuun, dogoggora imaammanii saaxiluun, waldhabbiifi diinummaa isaaniifi jam'aa isaan duuba dhaabatee salaatu jidduti uumuun akka salaanni jamaa hafu taasisi.*

*14-*

*15- Make people feel skeptical about the fact that Sayyeds are the Prophet's descendants. Mix Sayyeds with other people by making non-Sayyeds wear black and green turbans. Thus people will be perplexed in this matter and will consequently begin to distrust Sayyeds. Strip religious authorities and Sayyeds of their turbans so that the Prophetic pedigree will be lost and religious authorities will not be respected any more.*

*Ahlal beyti (worri Rasuulaa) sayyidoota yaanni jedhu ummata keessaa akka shakkamu taasisi. Ummanni hunduu imaamaa gurraachaafi magariisa akka uffatan taasisudhaan sayyidootaafi worra sayyida hin taane akka mal makan taasisi. Akkasitti ummanni dhimma kanarratti dhama'udhaan sayyidoota shakkuu eegalan. Sayyidootarraa imaamaa isaanii mulqudhaan sadarkaafi ulfinni nabiyyichaa akka badu ykn dagatamu akkasumas, abbootiin amantaa kabajaa isaaniin malu akka hin arganne taasisi.*

*16-*

*17- Under the pretext of love of freedom, convince all Muslims that "Everyone is free to do whatever he likes. It is not fard to perform Amr-i-bi-l-ma'roof and Nahy-i-anil-munkar or to teach the Islamic principles." In addition, imbue them with this conviction: "Christians are to remain in their own faith (Christianity) and Jews are to abide by theirs (Judaism). No one will enter another person's heart. Amr-i-ma'roof and Nahy-i-anil-munkar are the Khaleefa's duties."*

*Jaalala bilisummaatti fakkeesudhaan Muslimni hundumtuu waan fedhe hojjachuuf mirga qaba; Amri bbil ma'ruufiifi nahyi anil munkariin dirqamaa miti ykn shari'aa isilaamaa barsiisuun dirqama maraatii miti" jechudhaan muslima amansiisi. Dabalataanis, Dubbii kana isan amansiisi: "Kirstaanni amantii isaa qabatee taa'uu qaba; Yahuudaalleen akkasuma. Namni kamuu qalbii nama kaanii keessa hin seenu. Toltutti ajajuufi hamtuu irraa dhoorguun dirqama kaliifotaati".*

*18- In order to impede Muslims from increasing in number, births must be limited and polygamy must be prohibited. Marriage must be subjected to restrictions. For instance, it must be said that an Arab cannot marry an Iranian, an Iranian cannot marry an Arab, a Turk cannot marry an Arab.*

*Baa'inni Muslimootaa akka hin daballe dhoorgudhaaf, dhalli daangeffamuu qaba. Tokkoo oli fuudhuun dhoorgamuu qaba. Fuudhaaf heerumnis daangeffamuu qaba. Fakkeenyaaf, Arabni Iraaniin walfuudhuu hin danda'u; Iraanonni Arabootaan walfuudhuu hin danda'an; Turkoonni Arabaan walfuudhuu hin danda'an.*

*19- Make sure to stop Islamic propagations and conversions to Islam. Broadcast the conception that Islam is a religion peculiar to the Arabs only. As an evidence for this, put forward the Qur'aanic verse which reads, "This is a Dhikr for thee and thine people."*

*Da'waan isilaamaa akka dhaabatuufi namni amantii biroo irraa Isilaamummatti akka hin deebine taasisi. Isilaamummaan amantii Arabaati yaada jedhu tamsaasi. Ragaa kanaatiif, ayaata Qur'aanaa, "Kun siifi ummata keetiif zikriidha" ka jedhu dhiyeessiif.*

*20- Pious institutions must be restricted and confined to the State monopoly, to the extent that individuals must be unable to establish madrasas or other similar pious institutions.*

*Dhaabbileen sodaa Rabbiitiif ijaaraman daangeffamuufi mootummaa jalatti deebi'uudhaan namni dhuunfadhaan madrasaafi dhaabbilee kana fakkaatan ijaaruu akka hin dandeenne taasisuu qabna.*



*21- Arouse doubts as to the authenticity of the Qur'aan in Muslims' minds; publish Koranic translations containing excisions, additions, and interpolations, and then say, "The Qur'aan has been defiled. Its copies are incongruous. A verse one of them contains does not exist in another."*

*Excise the verses insulting Jews, Christians and all other non-Muslims and those commanding Jihaad, Amr-i-bi-l-ma'roof and Nahy-i-anil munkar.Translate the Qur'aan into other languages such as Turkish, Persian, Indian, thus to prevent Arabic from being learned and read outside Arabic countries, and again, prevent the (Ad-haan), (Namaaz), and (Duaa) from being done in Arabic outside Arabic countries.*

*Qulqullina Qur'aanaa irratti sammuu Muslimootaa keessatti shakkii uumi. Hiikaa Qur'aanaa kan keessaa haqame, ka itti dabalame, ka itti makame maxxansiisudhaan qulqullinni Qur'aanaa badee jira. Kooppiin isaa walii hin galu. Aayanni tokko keessatti argamu kaan keessatti hin argamu jedhii Qur'aanarratti shakkii uumi. aayatoota yahuudota, kiristaanaafi worra muslima hin taane arrabsuufi aayatoota jihaadaafi amri bilma'ruuf nahyi anil munkaritti ajajan Qur'aana keessaa haqi. Qur'aanni biyyoota Araba hin taane keessatti Afaan Arabaatiin akka hin baratamne, Qur'aana lugaawwan akka Turkii, Faarisii/Iraan, Hindiifi kkftti hiiki. Biyyoota Araba hin taane keessatti Azaanaafi salaanni Afaan Arabaatiin akka hin raawwatamne godhi.*

*Likewise, Muslims will be made to feel doubts about hadeeths. The translations, criticisms and interpolations planned for the Qur'aan should be applied to hadeeths as well.*

*Akkasumas, waa'ee hadiisaa irrattillee muslimoonni akka shakkii godhatan ni taasifama. Karoorri hiikuuf, keessa makuufi qeequuf Qur'aana irratti karoorfame hadiisarrattillee hojii irra ooluu qaba.Mr Hemfer basaasichi Ingiliizii ka kitaabni kun itti kenname akkana jedha: "Kitaabticha 'Isilaamummaa akkamitti diigna? How can we demolish Islam' jedhamu eega dubbise booda, kkitaaba daran bayeessa ta'uu isaa hubadhe.*

*When I read through the book, which was entitled How Can We Demolish Islam, I found it really excellent.*

## *2. Fasaada Liwaaxummaa/hojii ummata Luuxii*

*Fasaanni lammaffaa kan jireena dhala namaa lafa kanarraa balleessuuf deemaa jiru, kan dhalli namaa salphatti ilaalaa jiru, garuu kan Rabbiin biratti yakka guddaa sababa dhalli namaa waliigalaan dhumuuf deemu ta'e, fasaada luwaaxummaati. Luwaaxummaa jechuun dhiirti dubartii dhiiftee dhiira saalqunnamtiif barbaaduufi namoonni saalaan walfakkaatu lamaan*

*(dhiiraafi dhiirri dubartiifi dubartiin) saalqunnamtii wal irratti raawwachuudha. Luwaaxummaan addunyaa kana irratti yeroo jalqabaatiif kan eegale zabana nabi Luuxiiti. Haala isaan keessa turan Qur'aanni akka armaan gadiitti nu yaadachiiseera:*

***أَئِنَّكُمْ لَتَأْتُونَ الرِّجَالَ وَتَقْطَعُونَ السَّبِيلَ وَتَأْتُونَ فِي نَادِيكُمُ الْمُنكَرَ ۖ فَمَا كَانَ جَوَابَ قَوْمِهِ إِلَّا أَن قَالُوا ائْتِنَا بِعَذَابِ اللَّهِ إِن كُنتَ مِنَ الصَّادِقِينَ [٢٩:٢٩]***

***قَالَ رَبِّ انصُرْنِي عَلَى الْقَوْمِ الْمُفْسِدِينَ [٢٩:٣٠]***

*(Nabi Luux), "Sila isin qunnamtii saalaatiif dhiiratti dhuftanii? (saamichaafi badii garagaraatiinis) karaa kuttanii? bakka walgayii keessanii marattuu yakkuma raawwattanii?" jennaan, deebiin ummata isaa, " Yoo dhugaa dubbataa jiraatte azaaba jettu mee Rabbiin irraa nutti fidi" jechuu malee waan biraa hin turre. San booda, Nabi Luuxi, "Yaa Rabbii kiyya ummata fasaada hojjatu kana irratti naaf tumsi" jedhee Rabbiin kadhate. (28: 29-30)*

*Fasaanni akkanaa zabana aakiraa (zabana boodaa) kan mul'atu ta'uu isaa Rasuulli Rabbii mallattoo Qiyaamaa heddu waliin akka armaan gadiitti himanii jiran:*
Ibni Abbas akka odeessetti Ergamaan Rabbii akkana jedhan, "(Qiyaamaan yoo dhiyaattu), Salaanni ni dagatama, namni fedhii lubbuu ofii hordofa, Faasiqxoonni hoggantoota ummataa ta'an, Dharaafi dhugaa gargar baasuun ni rakkisa, kijiba haasawuun ni baay'ata, Zakaa baasuun akka idaatti ilaalama, Mu'minni akka nama salphataatti ilaalama; badii moggaa isaatti raawwatamu argudhaan jijjiiruu yoo dadhabu onneen isaa akka sooqidda bishaan keessa bu'eetti xuuxamti. Roobni waqtii isaa malee roobudhaan faayidaas hin kennu, **Dhiirti dhiira waliin saalqunnamtii gooti; dubartiinis dubartii waliin saalqunnamtii raawwatti**, Dubartiin sadarkaa hooggansaa qabatti, ijoolleen abbaafi haadhatti jallatti, hiriyaan hiriyaa isaa miidha, cubbuu hojjachuun akka salphatti ilaalama, Masgiidonni bareechifamanii ijaaramudhaan namoonni keessatti salaatanis baay'inaan argamu; garuu munaafiqummaafi waljibbiinsatu keessatti baay'ata; Eegasii

ummanni tokko kan lallaafaa ummata kiyyaa irratti olaantummaa argatee isaan miidhu gara dhihaa (Magrib) irraa ni mul'ata, Qur'aanni halluu bareedaan tolfamee maxxanfama, garuu itti hin dalagamu, Qur'aanni sagalee muuziqaatiin qara'ama, Maallaqa dhalaa nyachuun ni heddummaata, dhiinni namaa gatii dhaba, Diiniin (amantiin Isilaamaa tumsa dhabdi, Dubartiin weellistu ni baay'atti, Dureessi bashannanaaf hajjii deema, giddu-galeessi daldalaaf Hajjii deema, hiyyeessi immoo (sadaqaa) kadhachuuf hajjii deema". (Mudkal Ibnul Hajji)

*Yeroo har'aa kana dubbiin kun dhugaa ta'ee sadarkaan fasaanni gama luwaaxummaatiin gayeeru maal fakkaata? Hangama takka akka halaakamuuf qophoofneerru beekudhaaf Qabxiiwwan armaan gadii haa xiinxallinuu.*

*Bara 1989 luwaaxonni akka walfuudhan seera baasudhaan Deenmaark addunyaa keessatti biyya duraati. Bara 2001 itti aanudhaan Neezarlaand biyya lammaffaati. Walumaagalatti biyyoonni heera mootummaa biyya isaanii keessatti mirga luwaaxotaaf kennan: Beeljiyam (2003), Ispeen (2005), Kaanadaa (2005), Afrikaa Kibbaa (2006), Noorweey (2009), Siwiidin (2009), Poortugaal (2010), aayislaand (2010), Arjantiinaa ((2010), Deenmaark (2012), Biraaziil (2013), Faransaa (2013), Uragaay (2013), Niwuzilaand (2013), fi Meeksikoo. Ameerikaa keessatti Isteetota 18 keesstti eeyyamameera. Yeroo ammaa kana immoo luwaaxonni guutuu addunyaatti mirga argatanii ka nama tuffataniifi nama isaan mormu kamuu ka rakkoo irra geessuu danda'an ta'aniiru. Haaluma kanaan, Namoota seera uumamaatiin jiraatan irratti waraana adeemsifamuuf tooftaan luwaaxonni fayyadaman sadan kenneen armaan gadiit:*

***1. hadoochuu:*** *mala kanaan haala ummata bal'aa mormitti hin damaqsineen mirga isaanii mirgoota dhala namaa kan akka mirga aadaa fi mirga saboota bicuutiifi mirga dubartiitiin walkeessa makanii fiilmii fi muuziqaadhaan olola facaasuudha. Kaayyoon kanaa, namoonni gocha luwaaxummaa kallattiin osoo hin ta'in alkallattiin mata duree kana irra deddeebisanii*

*dhiheessuun dhimmi isaa garaa fi gurra namaa seenee akka hojii gaariitti akka fudhatamuufi xiyyeeffannaa mormii akka hin harkifne gochuudha. Maqaa isaatis luwaaxummaa (bukkummaa) kan jedhu irraa gara jecha filatamaa 'geey' (gammadaa) jedhutti wanti jijjiiraniifis kana fa'aaf.*

***2. Ukkaamsuu***: *tooftaan kun kan irratti xiyyeeffatu, warroota gocha fokkataa luwaaxotaa mormu irratti yoo ta'u, onnee namoota isaan morman cufaa keessatti shoorarkaa uumuudha. Bifa kanaan, namoonni luwaaxaa ta'an olaantummaa gonfachuudhaan namoota seera uumamaatiin bulan akka tuffatan haala mijeessuu, warra waldanda'anii jiraachuu hin beeknee fi farra mirga dhala namaa jedhanii farrajuudha.*

*3. **Jijjiruu**: kun kan raawwatamu wantoota alkallattiin dhiibbaa namarratti geessanitti fayyadamudhaan namoota morman yakkuu, miidiyatti fayyadamanii fiilmiifi kkftuun ilalcha ummataa garagalchuu akkasumas bifa karoorfameen lammiileen akka jijjiiramaniifi luwaaxummaa akka waan gaaritti akka fudhatan gochuudha.*

*Haala kanaan, barreessaan Isxifaanos Abarraa jedhamu kitaaba isaa* 'Wusxi Awaaqii' *kan jedhamu keessatti sadarkaa luwaaxonni harra irra jiran ibseera. Waggaa* 50 *har'aa dura Luwaaxummaa maqamaa dhahuun qaanii ture, yeroo har'aa garuu, haala armaan gaditti ibsame irra gahee jireenya dhala namaa sodaachisee jira.*

*Dhaabbanni fayyaa* 'New york Academy of Medicine Committe on Public Health' *kan jedhamu bara* 1963 *luwaaxummaan uumama, akkuma nyaata barbaanne filannee nyaachuu dandeennu, saalqunnamtiifs dhiira yookiin dhalaa filannee qunnamuu ni dandeenna. Kanaaf, luwaaxummaan (homosexulalism) filmaata jireenyaati malee dhibee miti jechudhaan ibsa ejjannoo baasee ture. Bara 1988 dhaabbata mirga luwaaxotaa jechudhaan worroonni socho'an lakkofsaan* 175 *kan ta'an, bakka* 'Waarantoon' *jedhamtu tan magaalaa Waashingiton moggatti argamturratti walgahii Konfaransii waraanaa (war conference) jedhamu adeemsisanii haala*

luwaaxummaan babal'atuun irratti bu'uura kaayatanii turan. San booda, biyyoota lixaatti luwaaxonni sadarkaalee aangoo ijoo kan ta'an kan akka bulchiinsa waraanaa, mana murtii fi dhaabbilee basaasaa olaantummaan dhuunfachudhaan luwaaxota cimsaa jiran.

haaluma kanaan, biyyoota addunyaa 20 olii fi kutaalee Ameerikaa 18 oli keessatti luwaaxotaaf mirgi seeraa kennameefii heera mootummaa biyya isaanii keessatti tumameera. Gocha fokkataa isaanii kanas, yeroo tokko mirga dhala namaa fakkeessanii yeroo kaan immoo dhimma siyaasaatiin walqabsiisanii barruulee fi miidiyaalee bashannatiin tamsaasudhaan adunyaa fudhachiisaa jiru. Macaafa Qulqulluu keessatti keeyyatoota waa'ee hammeenna luwaaxummaa dubbatan keessaa haqanii baasudhaan kitaaba haarawa maqaa 'Hiikaa idilee isa Haarawa' (New Standaard Version) jedhuun maxxansiisanii tamsaasaniiru. Biyyi ugaandaa seera yakkaa kan luwaaxota du'aan adabsiisu heera mootummaatiin waan tumatteef gamtaan Awurooppaatii fi Baankiin addunyaa qoqqobbii irratti gatee ture. Sababa kanaaf balaan biyya isii irra waan gayeef irraa deebitee mirga luwaaxotaa kenninaan gargaarsa gadi lakkisaniifii jiru.

Biyya keenna Itoophiyaa keessatti luwaaxonni 50,000 ta'an finfinnetti akka argaman keebiliin lakk 09ADDISABABA3027iin wikiiliksiin gadi lakkise addeesseera. Hordoftoonni amantaalee Isilaamaa fi kiristaanaa osoo mormii cimaa godhan walgahiin luwaaxotaa galma dhaabbata mootummoota walta'aniitti adeemsifameera. Abbootiin qabeenyaa kan biyya keennatti argamanii fi biyya alaa irraa mootummoonni akka Beeljiyam, Neezarlaandi, Noorwee fi siwiidin luwaaxotaa itoophiyaatiif gargaarsa guddaa godhuurratti argaman. Deeggarsa maallaqaa ka argataniinis manneen daansii kan halkan itti sirbamu irraa dargaggeessota adamsudhaan luwaaxotatti jijjiira jiru. Gareen kun namoota qabeenna qabanii fi aangoo mootummaa irra jiran akkasumas namoota miseensa amantaalee garaagaraa of keessatti hammateera. Siiboo gareen kun kiyyeesseen dargaggoonni baay'een miseensa isaanii ta'aa jiran. Finfinnee dabalatee magaalota akka Adaamaa, Shaashamannee, Baahir Daar, Maqalee, Laallibalaa, Goondar, Aksum, Hawaasaa, Harar, Jijjigaa, Zuwaay fi keessattuu magaalota Yuunivarsiitonni keessatti argamanii fi

*Tuuristoonni itti baay'atanitti Luwaaxota baay'etu argama. Itoophiyaa keessatti dhaabbanni GLBT-Itoophiyaa jedhamu ijaaramee luwaaxummaa biyya keessa diriirsudhaafi miseensa haarawa horachuuf hojiilee garaagaraa hojjatuurratti argaman. Feesbuukii fi sarara intarneetii garaagaraa uumanii miseensota luwaaxotaa kan biyya keessaa fi alaa walqunnamsiisudhaan hojii cimaa irra jiru. Fakkeenyaaf, Sarara intarneetii* 'kan warri nagaa barbaadu ittiin walqunnamu' *jedhamee kan moggaafame luwaaxota Itoophiyaa tuuristoota sagaagaltuu biyya alaatiin walqunnamsiisa. Luwaaxonni sarara intarneetii ka ittiin walgargaaran, ka ittiin walgorsan, gaaffiilee garaa garaa gaafachuun ka deebii ittiin walii kennan saa'atii barbaadanitti luwaaxicha dhiyeennatti argamuun kan ittiin walqunnamsiisan uumatanii itti fayyadamuurra jiran. Sirni fuudhaa heerumaa baay'eenis Itoophiyaa keessatti raawwatamaa jira. Fakkeenyaaf, Sirni cidha luwaaxotaa inni jalqabaa bara 2008 Sharaatan Aaddisitti kabajamee ture. Haluma walfakkaatuun Magaalaa Adaamaattis raawwatamee ture. Dhibeen luwaaxummaa manneen barnootaa fi Yuunivarsiitota garaagaraa keessattis babal'ateera.*

*Bakkeewwan luwaaxummaan irraa horsiifamaa jiranis, Manneen bashannana halkanii keessatti muuziqaa banamu kan fedhii saalqunnamtii kakaasu fi ragada yeroo kana raawwatamu. (Namoonni baay'innaan manneen halkan keessatti sirbamu seenan hojjattoota gargaarsaa kan biyya alaa irraa dhufaniidha, Buufataalee daa'imman haadhaa abbaa hin qabne itti guddifamu, fakkeenyaaf, buufataalee Boolee, Kotabee fi Ayarxeenatti argaman, Manneen hidhaa fi kkf taniidha.*

*Biyya keenya keessatti mallattoo luwaaxonni ittiin beekaman (ittiin walbeekan) Maqaa 'Zeegaa' jedhuun walwaaman, qaama isaanii kan garaa garaa irratti keessattuu lapheefi irree irratti naqqafatan/qalama dibatan, surree eegee irratti gadi buusanii paantii mudhifataa deeman, Qaama isaanii ka garaa garaa irratti keessattuu laphee fi irraa irratti BTW (akkanumatti dhaladhe) kan jedhu naqqafatan, Surree jiinsii ta sirritti qaamatti maxxantuu fi kophee sharaa*

*godhatan, Faaya mormaa fi fooxaa mormaa kan jechi BTW jedhu irratti hojjatame godhatan/uffatan, rifeensa mataa fi areedaa boca garaagaraatiin yeroo yeroon jijijjiiraa muratan.*

*Duuba, Hojiin fokkataa ummata luuxii eega addunyaa irratti babal'ate Rabbi akkanumatti nu dhiisaa? Namni fasaada akkanaa irraa wal gorsuu hin qabuu? Yoo fasaanni akkanaa babal'ate Rabbi maal godha jedheera? "***Wa maa hiya minazzaalimiina biba'iid***-Azaabni ummanni luuxii ittiin barbadeeffame ummata hojii akkasii deebi'ee hojjatu kamuu irraa fagoo hin jiru". Kun dhaaduu Rabbiitii, zabana kana akka balaan Rabbii dhufuu danda'u haa shakkinuu!!!*

## *3. Fasaada Diinagdee (Economic Fassad)*

***Barreeffama armaan olii** irratti, waa'ee fasaada zabana aakiraa ilaalchisudhaan, Fasaada amantii qoqqooduudhaan dhala namaa jiddutti jibbaansa baay'isuufi Fasaada Liwaaxummaa/hojii ummata Luuxii, sadarkaa har'a irra jiru ilaallee jirra. Amma immoo Fsaada diinagdee ilaalchisudhaan, sirna diinagdee isilaamaa, Sirna diinagdee karaa Isilaamaa hin taanee (Sirna diinagdee Kaappitaalistootaa)fi sadarkaa Fasaanni diinagdee har'a irra gahee jiru ragaa hadiisa Rsuulaatiifi qabatama waan hara irra jiruutiin walbira qabnee ilaalla.*

*Isilaamummaa keessatti diinagdeen nama dhuunfaa tokko ykn garee tokko harkatti tuulamtee hawaasni bal'an akka hiyyoomatu (hiyyummaan akka dararamu) hin eeyyamamu. Kun yoo ta'e Fasaada diinaagdee jedhama. Fasaada diinagdee hubachudhaaf, sirna diinagdee Isilaamaafi sirna diingadee karaa Isilaama hin taanee walbira qabnee yoo xiinxalline nuuf gala. Kunis akka armaan gadiitti addeeffameera.*

### *3.1. Sirna Diinagdee karaa Isilaama*

*Diinagdeen garee tokkoo qofaan akka hin dhuunfatamne, seeronni diinagdeen nama hunda ittiin walgahuu dandeettuun Isilaamummaa keessatti tumameera. Seeronni sunniinis kanneen armaan gadiiti:*

***A. Seera madda galii isa Halaalaafi Haraama ta'e adda baafachuu:*** *Akka seera Isilaamaatti, gareen tokko qofa mirga maallaqa woraqataa kan gatii hin qabne (zero intrinsic value) maxxansiisudhaan qabeenya gatii qabu (kan akka midhaan nyaataa, lafa, albuudafi kkf) akka ittiin saamu eeyyamni hin kennamne. Maddi galii, isa eeyyamamaa (Halaalaa)fi kan hin eeyyamamne (Haraama)tu jira. Sirna kanaan, bu'aan namni tokko argatu duniyaa irratti kasaaraa nama biroo ta'uu hin qabu. Isilaamummaa keessatti seera daldalaatiin bu'aafi kasaaraan walqixa raabsama. Kana ilaalchisee Rabbiin Qur'aana keessatti akkanatti ajajeera.*

***Yaa worra (Rabbitti) amantan! daldala fedhii keessaniifi waliigaltee keessaniin walitti gurgurattaniin alatti, jidduu keessanitti qabeenya walii dharaan hin nyaatinaa. Lubbuu keessanis hin ajjesinaa.(Q. Al-Nisaa':29 ).***

*Aayata kana keessatti daldala jechi jedhu kan akeeku, meeshaa tajaajila sirna bittaa gurgurtaatiin gabaa bilisaa keessatti waliigalteen waljijjiiramu jechuudha. Sirna bittaa gurgurtaa irratti qaamni gama lamaanii (gurgurataafi bitataan) yoo gatii irratti walii hin galle, aangotti ykn humna qabeenyaatti ykn jabeenna qaamaatti fayyadamudhaan maallaqni ykn qabeenni kiyyatu kankee caala, qarshiin tiyya jabduu (hard currency) tantee laaftu (soft currency) jedhanii tooftaa namtolcheetiin nama saamuun haraama. Haalli kun sirna daldalaa kan har'a addunyaan qabeenya hiyyeessaafi biyyoota hiyyeeyyii ittiin saamaa jiran. kunis sirna maallaqa addunaatiin walqabata. Sirna maallaqa addunyaa har'aa beekuuf akkaataa maallaqa waraqataafi dhaabbata maallaqa addunyaa beekuu barbaachisa. Kunis kutaa sirna kaappitaalistii addeessu keessatti siif ibsama.*

*Walumaagalatti, Isilaamummaan wantoota armaan gadii akka madda galiitti fayyadamuu haraama gootee jirti:*

*1. Matta'a (gubboo) (Q. 2:188),*

*2. Qabeenya dhuunfaafi qabeenya hawaasaa karaa maleen (tooftaa uumanii dharaan) nyaachuu (Q. 2:283;3:161),*

*3. Hatuu (Q. 5:38),*

*4. Qabeenya Yatiimaa dharaan nyaachuu (Q. 4:10),*

*5. Safaraafi madaala hir'isanii qabeenya namaa hambifachuu (Q. 83:3),*

*6. Wantoota nama qaanessaniifi sagaagalummaan walqabatan daldaluu (Q. 24:2; 24:33),*

*7. Oomisha, gurgurtaa, bittaafi geejjiba kamrii (Q. 5:90),*

*8. Qumaariifi tooftaalee qabeenyi ummata bal'aa harka nama muraasaatti galuun kan akka carraafi lotorii (Q. 5:90),*

*9. Xaaguuta (wantoota Rabbiin maletti waaqeffataman) hojjachuu, gurguruu, tajaajiluu (Q. 5:90),*

*10. Raaguufi milkii (gaddii) laallachuu (Q. 5:90),*

*11. Dhala nyaachuu (Q.2: 275-278, 280; 3:130).*

***B. Seera qabeenyi akka hin kuufamne dhoorguu:****Isilaamummaa keessatti, qabeenni faayidaa namaa irraa hafe hin kuufamu. Sababni isaa, qabeeni sirna diinagdee hawaasaa keessa*

*tamsa'udhaan dureessa irraa gara hiyyeessaatti akka hin yaaneefi hiyyeessa fayyadamaa akka hin taane ukkaamsee waan qabuuf. Kanaaf, qabeenna tuuluufi kuusudhaan qabeenna caalu uumudhaaf qofa investi gochuun dhoorgaadha. Dhoorgaa kanas Rabbi aayata armaan gadiitiin ibseera:*

***"Worroota Worqiifi meeta tuulanii kuusudhaan karaa Rabbii keessatti baasii godhuu didan, azaaba laalessuun isaan gammachiisi"*** *(At-tawbaa: 34).*

*Haala kanaan, qabeenna fayyadamtee irraa sii hafu arjoomudhaan rakkina hawaasaa akka furtu Isilaamummaan si ajajji. Sirna isilaamummaan alaa keessatti, qabeenna sirraa hafu yoo arjoomte ykn dhala malee yoo namaa liqeessite ni hiyyoomta yaada jedhutu jira. Ofiifi dhala kee irraa hiyyummaa ittisudhaaf qabeenna kuusi jedhamta. Rabbi immoo arjoomuun qabeenni hin dhumu jedha. Yoo kennite Rabbiin ka san caalu siif kenna. Kanas aayata armaan gadii keessatti dubbateera.*

***"Sheyixaanni hiyyummaan isin sodaachisa. Gochoota fofokkatattis isin ajaja. Rabbi immoo (yoo arjoomtan), araarama isaatiifi (dabalee isinii kennudhaan isin) qananiisuu isinii beellama".*** *(Q. 2:268).*

*Dhugaa dubbii kanaa hubachudhaaf, sirna Kaappitaalstummaafi jireenya Isilaamaa kan jaarraa jalqabaa keessa ture maal akka fakkaatu walbira qabuun qo'adhu.*

***C. Seera Qabeenya dhuunfaa irraa qooda hiyyeessaa (Zakaa) baasuu:*** *Isilaamummaa keessatti, sirni sooressa akka sooromaa deemu qofa taasisudhaan hiyyeessa immoo akka daran hiyyoomaa deemu taasisu hin jiru. Qabeenni harka dureeyyii qofatti tuulamee akka hin teenne baasii dirqama amantiitiin dureessa irra kaayametu jira.*

*Sunis, dureessi tokko qabeenya worqiifi meetaa irraa woggatti %2.5, qabeenya qonnaa kan roobaan oomishamu irraa %10, kan jallisiin oomishamu irraa %5, maallaqa daldalaa irraa woggatti %2.5, qabeenya dhuunfaa kan albuuda kuufamee irraa %20, kennudhaan hawaasa akka tajaajilu ajajameera (Abul A'laa Al-Mawduudii, kitaaba 'Interest' jedhamu keessatti).*

*Haala kanaan, hiyyeessa, yatiima, nama imala jiruufi waliigala rakkoo hawaasaa furudhaaf qabeenni dureeyyii akka baasii ta'u Rabbi ajajeera. Kunis ayaata armaan gadii keesatti addeeffameera.*

***"(Zakaan kan kennamuuf), Faqiiraaf (nama qabeenna ittiin jiraatu kuufatee hin qabne), Miskiinaaf (namoota dalagachuu hin dandeenne ykn dalagachudhaaf carraa hin qabne kan akka ijoollee xixiqqoo kan humni isaanii dalagaaf hin geenne, qaama miidhamtoota, manguddoota dalagachuu hin dandeenne, hoji dhabeeyyii waan bulaniin hin qabne, namoota dhibeen dalagachuu isaan dhoorgite), warroota zakaa guuruu irratti ramadamaniif, namoota (yeroo dhihoo Isilaamummaa qabatan) qalbii isaanii harkisuuf, gabra bilisoomsuuf, nama liqii namaa ofirraa baasuu dadhabeef, (Mujaahidoota) karaa Rabbii keessatti qabsaayanii fi nama imalarra jiruuf (kennama)".*** *(Q.At-Tawbaa:60).*

*Kubbaaniyaan inshuraansii amantii Isilaamaa keessatti isa kana.*

***D. Seera Qabeenna Dhaalaa (Inheritance):*** *furamata armaan oliitiin rakkoon osoo hin furamne hafu yoo jiraate Isilaamummaan furmaata birootis ni qabdi. Sunis, qabeenni namni irraa du'e haala fageennaafi dhiheenna firoomaa bu'uura godhateen akka qoodamu ajajameera. Namni du'u fira kan hin qabne yoo ta'e immoo, qabeenni isaa mana kuusaa Isilaamaa (Beytal-Maal)tti galii ta'ee rakkoon hawaasa Muslimaa akka ittiin furamu ta'a. Sirni akkanaa kun sirna jireenna diinagdee hawaasa biroo keessatti hin argamu.*

***E. Seera Qabeenna Booji'ameefi qabeenna saba Woraanaan injifatame irraa fudhatamee:*** *Akka seera Isilaamaatti, qabeenni woraanaan booji'ame tokko bakka shanitti qoodamudhaan 4/5ffaan raayyaa woraana irratti hirmaateef qoodama. Kan hafe 1/5ffaan tajaajila rakkoo hawaasaatiif oola. Kanas Rabbi akkanatti ajajeera.*

***"Qabeenni woraanaan harkatti galfattan kamuu 1/5ffaan isaa Rabbiif, Rasuulaaf, yatiimaaf, miskiinaa fi imaltootaaf (kan qoodamu) ta'uu isaa beekaa".*** *(Q.Anfaal: 41).*

*Aayata armaan olii keessatti , Rabbiifi Rasuulaaf kan jedhame tajaajila mootummaa Isilaamaatiif kan oolu ta'uu isaati. Qooda horii booji'amee irraa fira dhiiga Rasuulaatiif qoonni wanti kennamuuf aanaan Rasuulaa hiyyeessallee yoo ta'e sadaqaa zakaa irraa qooda fudhachuun wan hin eeyyamamneef. Kan kana irraa hafu yatiima, miskiinaafi imaltoota hawaasaatiif oola. Sababa qoonni bifa kanaan raawwachuu qabuuf Rabbiin akkanatti adeessa.*

***"Qabeenni Rabbiin warra gandaa irraa fuudhee (boojuudhaan )harka Rasuula isaatti galchu kamuu Rabbiif, Rasuulaaf, Fira Rasuulaatiif, Yatiimaaf, Miskiinaa fi imaltootaaf qoodama. (Qoonni bifa kanaan akka qoodamu kan ta'eef), qabeenyi dureeyyii isinirraa ta'an qofa jiddutti akka hin marmaarreef (seerri kun godhame)"*** *(Q. Hashri: 7-19).*

***F. Seera Baasii keessatti Jiddu-galeessa ta'uun diinagdee qusachuu:*** *Gama birootiin, namni baasii karoora malee qisaasee booda akka ofi hiin rakkifneefi arjoomuu didee qabeenna isaa biratti rakkataan akka hin dararamne, sirni qusannaa kan baasii jiddu-galeessa ta'e ajaju Isilaamummaa keessatti bu'uurefameera. Kunis aayata armaan gadii keessatti himameera.*

***"(Adeemsa baasii gootu keessatti), harka kankee (akka nama don'aatti) mormatti akka hidhamtu hin godhin, (akka nama qabeenya qisaasuuttis) guutumati gadi hin diriirsin. Yoo akkas goote ajiifataamaafi hiyyeessa taata".*** *(Banii Israa'iil: 29).*

*Qabxiiwwan armaan olitti' A-F'tii addeeffaman haala sirna diinagdee Isilaamaati. sirna akkanaa keessatti hiyyeessi hiyyummaa isaa waliin dararamaa jiraatee hin du'u. Hiyyummaa jalaa bayuufis karaa diinaggee ittiin barbaadatu kan haraamaa hin barbaadu. Sirni diinagdee kan faallaa Isilaamaa dureessi diinagdee hawaasaa guutumaan guututti dhuunfatee fasaanni akka baa'y'atu taasisa. Kana ragaan mirkaneessudhaaf sirna diinagdee Kaappitaalistummaa haa ilaallu.*

### *3.2. Sirna Diinagdee kan Faallaa Isilaamaa (Sirna Kaappitaalistii)*

*Akka bu'uura sirna kaappitaalistootaatti, namni kamuu qabeenna horatu irratti abbaa qabeenyummaa isaa kophamatti dhuunfata. Qabeenna isaa irraa hiyyeessi qooda qabaachuu hin danda'u. Qabeenna isaa akka fedheefi bakka fedhetti baasuuf mirga guutuu qaba, ykn bifa fedheen akka fedhetti kuufachuu ni danda'a. Maddi qabeennaa namoota carraa argatan muraasaafi namoota gamna ta'an harkatti yoo gale, dhala namaa dureessa olkuteefi hiyyeessa gadi kufe godhee bakka lamatti adda baasa. Amala sirna diinagdee kanaa keessatti, qabeenni sirna diinagdee hawaasaa keessa marmaaruu hin danda'u. Dureessi carraa argame hundaan diinagde waan saamuuf, qabeenni jidduu dureeyyii/sooreyyiittii dhangala'a malee sarara hiyyeessatti yaa'uun hin qabu. Haala kanaan dureessi carraa argame hundaan faayidaa hawaasaa cuunfee nyaata. Kanarraa kan ka'e, dureessi dhiiga hiyyeessaatiin duroomaa deema; hiyyeessi immoo daran hiyyoomaa deema. Sirna akkanaa kana keesstti ofjaalachuun, don'ummaan, qabeennaaf garmalee bololuun ni hammaata. Gara-laafinnaafi walgargaaruun waan dhabamuuf, namni hunduu tiyyaan na baasi jedha. Sababa kanaan, fira kutuun, abbaaf haadhaa dabuun, ollatti hammaachuun, kijibuun, qabeenna argachuuf jechaa karaa halaalaafi haraamaa adda baafachuu dhabuun ni mul'ata. Deemee deemee hanga jaarsaafi jaartiin shaayii sinii tokkoo walii hin binne takkatti of jaalachuun baay'ata. Bifa kanaan, hiyyeessi hiyyummaa isaa waliin hafa. Namni Rahmata isaa godhu hin argamu. Hiyyummaan jiraatee hiyyummaan du'a. Hanni, walajjeechaan, seera dhabdummaafi amnamummaa dhabuun ni baay'ata. Baay'een ilma namaatis hiyyummaa keessatti hidhama.*

*Rakkina har'a addunyaan keessa jirtuuf wanti karaa bane adeemsa dhaabbata maallaqa addunyaatiifi uumama maallaqa waraqaa (fiat money)ti. Haala kun ta'een akka armaan gadiitti hubachuun ni danda'ama.*

***a) Dhaabbata Maallaqa Addunyaa (International Monetary Fund-IMF)****: IMF kan bu'uureffame bara 1944 konfaransii Britonwoods jedhamu irratti ture. Yeroo san heera bulmaata maallaqa addunyaa kan tumameen:*

*1. Biyyoonni addunyaa miseensa IMF ta'an Chaartarii IMF dirqamaan akka fudhatanii itti bulan, 2. Worqii akka maallaqa bittaa gurgurtaatti fayyadamuun seera addunyaatiin akka dhoorgamuufi maallaqa woraqataatiin (Fiat Money) akka bakka bu'u, 3. bakka maallaqa worqii Doolaarri maallaqa addunyaa (as good as gold) akka ta'u, 4. Maallaqa addunyaa keessaa doolaarri gooftaa maallaqa addunyaa akka ta'u. 5. Worqiin awunsii 1 doolaara 35 akka jijjiiramtu, 6. Maallaqni addunyaa kan hafan doolaaraan malee worqiin walqunnamtii kallattii akka hin qabaanne. 4. biyyoonni miseensa IMF ta'an kuusaa worqii biyya isaanii kan qaban irraa 1/3ffaa IMFtti akka galii godhan murtaa'ee ture.*

*sirna kanaan biyyoonni humna qaban, kan dursanii yeroo sirna gabraafi zabana koloneeffattummaa qabeenna ummata addunyaa saamanii gabbatan, muraasni isaanii, maallaqni isaanii maallqa jabaa waa bituu danda'u (hard currency) ta'e. maallaqni biyyoota lallaaftuu kan waa bituu hin dandeenne (soft currency) ta'e.*

*Biyyoonni maallaqni keenya jaba jedhanii addunyaa saaman, dolaara Ameerikaa (USD), Yuroo Awuroppaa (EUR), Yenii Jaappaan (JPY), Paawundii Ingiliiz (GBP), Firaankii Swiis (CHF), Dolaara Kanaadaa (CAD), Dolaara Awustiraaliyaa/New Zealand dollar (AUD/NZD) fi Raandii Afrikaa Kibbaa (ZAR)ti.*

*biyyoota miseensa IMF ta'an keessaa, biyyoonni muraasni, qabeenna addunyaa irratti murtii fedhan dabarsuu dandeettii guutuu qaban. Seera kanaan sagalee %60 kan qaban, biyyota sagalee sagaleen kuffisuu danda'antu jira. Isaanis, biyyota shanan maqaa biyyoota diinagdeen guddatan (EDC-Economically developed countries) jedhuun addunyaa saaman: Ameerikaan kaabaa (USA) %18, Jarmani %6, Jaappaan %6, Faransaayi %5, Ingiliiz%5, biyyoonni addunyaa kan IMF keessatti miseensa ta'an ka maallaqni keessan laafa jedhamanii saamaman walitti qabaan %35 qofa ta'u. (JohnT. and Mark A.Boyer, World politics p.358).*

***b) Maallaqa woraqataa (Fiat Money):****Waa'ee maallaqa waraqataa hubachuun dura maallaqa jechuun maal akka ta'e beekutu dursa. barreessaan A.K. Nuraddiin jedhamu kitaaba isaa 'Ye Woraqat ganzabinnaa wallad" jedhu keessatti, Ibnul Qayyimiin wabeeffatee akka ibsutti, Maallaqa (ganzaba) wanti jedhamu gatii murtaa'eefi mirkanaa'e kan qabu yoo ta'u, gatiin isaa kan hin daballeefi kan hin hir'anne ta'uu qaba. Wanti maallaqa jedhame sun gatiin isaa kan ol ka'uufi gadi bu'u yoo ta'e, meeshaawwan bitaman kan amala gatiin isaanii ol ka'uufi gadi bu'uu qaban ittiin safaruu hin dandeennu jedha.*

*Ammas Galmeen jechoota websters akka ibsutti Maallaqa jechuun, waan sirni bittaafi gurgurtaa ittiin raawwatamu kan fudhatama waliigalaa/idil addunyaa qabuufi kan albuuda (akka worqiifi meetaa) irraa hojjatame jechuudha. Jedha.*

*Hiikkaa maallaqaa kan armaan olitti ibsame bu'uura godhachuun yoo seenaa maallaqa addunyaa sakattaane, maallaqni addunyaan ittiin daldalataa turte, maallaqa albuudaatiifi sirna meeshaa meeshaan jijjiiruu (barter system) ture. Maallaqni albuudaa gatii maallaqummaa (money value) fi gatii qabeenyummaa (intrinsic value) ni qaba. Gatii maallaqummaa jechuun yoo akka meeshaa waan tokko ittiin bitamuutti fayyadamte qabeenyaafi tajaajila sii bita. Yoo akka qabeenyaattti kaayattes gatiin isaa yeroo kamuu hin hir'atu. Qabeenna mana kee taa'uufi faayidaa biroottis jijjiiramuu danda'u. Fakkeenyaaf, Dinaarri worqii kan giraama 30 ulfaatu tokko yoo meeshaan*

yookiin qabeenya tokkoon bitatte, akka maallaqa meshaa tokko ittiin bitachuutti si fayyada. Yoo akka qabeenyaatti kaayattes gatiin isaa waanuma diinaara san gubbatti barreeffame (warqii giraama 30) ta'uun waan wal gituuf akka qabeennaatti mana kaayachuu dandeetta. Ulfaatinni dinaara worqii giraama 30 yeroo biroo hir'atee giraama 25 hin ta'u, ykn olka'ee giraama 40 hin ta'u.

Haala kana maallaqa waraqataatiin (fiat money) walbira yoo qabne, ulaagaa hiikkaa "maallaqaa' hin guutu. Fakkeenyaaf, bara 1944 yeroo Dhaabbanni Maallaqa Addunyaa (IMF) hundeeffamee, Doolaarri Ameerikaa maallaqa addunyaa akka ta'u Konfaransii 'Briton woods' tti murtaaye. Yeroo san, gatiin worqii awunsii 1 doolaara 35 akka jijjiiramu murtaa'ee ture. Haata'u malee, bara 1944 irraa eegalee gatiin doolaaraa osoo hir'atu deemaa dhufee bara 1971tti Ameerikaan doolaara yoo fiddan worqii isinii hin kennu jettee waadaa addunyaa waliin qabdu waan ganteef gatiin doolaaraa kufee bara 1973 yeroo waraana Arabaafi israa'ilii dhibbantaa 400 (400%) kufee ture. yeroo san worqiin awunsii tokko dolaara Ameerikaa 160tti sharafama. Bara 1980 yeroo lola Afgaanistaanis, ta duraa caalaa kufudhaan dolaarri Ameerikaa 850 worqii awunsii tokkootiin jijjiiramaa ture. Deemee deemee hanga 1700tti jijjiiramutti gatiin doolaaraa gadi bu'aa dhufe.

Seera IMF kaayeen Dolaarri worqiin kallattiin kan walqabatuufi maallaqni addunyaa kuuwwan doolaaraan kan walqabatu waan ta'eef yoo gatiin doolaaraa gadi bu'e maallaqni addunyaa kuuwwanis gadi bu'aa deema. Haata'u malee doolaarri gooftaa maallaqa waraqataa akka ta'u waan murtaa'e qofaaf, maallaqni biyya keetii ashkara doolaaraa ta'ee doolaarri gooftummaan qabeenna biyyoota hiyyeeyyii saama haala kana hubachudhaaf sharafa birrii Itoophiyaafi doolaara Ameerikaa akka armaan gadiitti xiinxalli.

Guyyaa 30/06/2018tti doolaarri Itoophiyaa 1 birrii itoophiyaa 28.0120tti jijjiirame haala kanaan,

*100 USD = 2,801.2000 ETB =meeshaa gatii doolaaraa Ameerikaa 100 bittuuf birrii Itoophiyaa 2,801*

*sibarbaachisa.*

*on 30/06/2018*

*500 USD = 14,006.0000 ETB= meeshaa gatii doolaaraa Ameerikaa 500 bittuuf birrii Itoophiyaa 14,006 sibarbaachisa.*

*1000 USD = 28,012.0000 ETB= meeshaa gatii doolaaraa Ameerikaa 1000 bittuuf birrii Itoophiyaa 28,012 sibarbaachisa.*

*2500 USD = 70,030.0000 ETB= meeshaa gatii doolaaraa Ameerikaa 2,500 bittuuf birrii Itoophiyaa 70,030 sibarbaachisa.*

*5000 USD = 140,060.0000 ETB= meeshaa gatii doolaaraa Ameerikaa 5000 bittuuf birrii Itoophiyaa 2,801 sibarbaachisa.*

*10000 USD = 280,120.0000 ETB= meeshaa doolaaraa Ameerikaa 100 bittuuf birrii Itoophiyaa 140,060 sibarbaachisa.*

*25000 USD = 700,300.0000 ETB= meeshaa doolaaraa Ameerikaa 25000 bittuuf birrii Itoophiyaa 700,300 sibarbaachisa.*

*50000 USD = 1,400,600.0000 ETB= meeshaa doolaaraa Ameerikaa 50000 bittuuf birrii Itoophiyaa 1,400,600 (miliyoona tokkoo oli sibarbaachisa.*

*100000 USD = 2,801,200.0000 ETB= meeshaa doolaaraa Ameerikaa 100000 bittuuf birrii Itoophiyaa 2,801,200 sibarbaachisa.*

*Haa ta'u malee wanti hubachuu qabnu, doolaarri Ameerikaa tokkoo fi Birriin Itoophiyaa kan irraa hojjataman fuuttaa (xixiidha). ulfaatinni isaaniitis tokkuma. Lameenuu maallaquma woraqataati. Garaagarummaan humna yoo qabaatte mirga qabeenya namaa saamuu guutuu qabda (might is Right). Saamicha akkanaa Isilaamummaan hin eeyyamtu.*

*Kana qofaa miti, maallaqni biyyoota humna hin qabnee yookiin biyyoota ajaja dureeyyii hin fudhannee dhawaataan gadi bu'aa deema. Kana hubachudhaaf, guyyaa Muddee 29, 2018 doolaarri 1 qarshii Itoophiyaa 27.80055tti jijjiiramaa ture(USD/ETB close:27.80055). Gatii kana kan bara 1987 tti maallaqni itoophiyaafi dolaarri ittiin tureen walitti madaali. Birriin Itoophiyaa 2 doolaara Ameerikaatiin walqixa turte. Achii as hanga birriin teenna kasaarte ilaali.*

| | guyyaa A.L.I. 3/4/1987 (Maddi: 'Ganzab, Baankinnaa Madihin Ba-itiyoophiyaa'-Gidaay Balaay (1994) | | |
|---|---|---|---|
| **La kk.** | **Maqaa Maallaqaa** | **Tamanii jijjiirraa** | **Birrii Itoophiyaa** |
| 1 | Dolaara Ameerikaa | Dolaara 1 | 2.07 |
| 2 | Paawundii Ingiliiz | Paawundii 1 | 3.3179 |
| 3 | Firaankii Beeljig | Firaankii 1 | 0.05504 |
| 4 | Maarkii Jarman | Maarkii 1 | 1.1392 |
| 5 | Firaankii Faransaayi | Firaankii 1 | 0.3423 |

| | | | |
|---|---|---|---|
| 6 | Liiree Xaaliyaanii | Liiree 1 | 0.001599 |
| 7 | Gildarii Neezarlaandi | Gildarii 1 | 0.0091 |
| 8 | Kiroonarii Siwiidin | Kiroonarii 1 | 1.3628 |
| 9 | Firaankii Siwiizarlaand | Firaankii 1 | 1.3628 |
| 10 | Kiroonarii Noorwee | Kiroonarii 1 | 0.3023 |
| 11 | Kiroonarii Deenimaarki | Kiroonarii 1 | 0.3023 |
| 12 | Ruppii Hindii | Ruppii 1 | 0.1600 |
| 13 | Shilingii Keeniyaa | Shilingii 1 | 0.1285 |
| 14 | Firaankii Jibuutii | Firaankii 1 | 0.0116 |
| 15 | Shilingii Awstiriyaa | Shilingii 1 | 0.0620 |
| 16 | Yeenii Jaappaanii | Yeenii 1 | 0.01412 |
| 17 | Dolaara Kanaadaa | Dolaara 1 | 1.5849 |
| 18 | Dolaara Awustiraaliyaa | Dolaara 1 | 1.4578 |

## *3.3. Fasaada diinagdee kan har'a addunyaan ittiin dararamaa jirtu*

### *A. Fasaada aadaa gadheefi sagaagalummaa babal'isuu*

*Sirni diinagdee Isilaamummaan ala ta'e kan Seekulaarizimiifi kaappitaalistii, sirna faallaa Rabbii hojjatu waan ta'eef diinagdee tuulatu kanaan, naamusa aadaafi amantii ni diiga. Dhalli namaa waan lubbuun isaa hojjachuu feetu hunda hojjachuun of gammachiisuu qaba yaada jedhu qaba. Kanaaf, qabeenna isaa waan aadaafi amantii hawaasaa balleessu irratti baasii godha. Ragaa kanaaf, maallaqa guddaa hiyyeessaafi rakkataan dhabee fasaada babal'isudhaafi naamusa ijoollee qeerroofi qarree balleessuuf baasii ta'e kan gaazexaan "Salafiyaa" kan amaariffaan maxxanfamaa ture guyyaa April, 24, 2009 A.L.I. baase ilaali.*

*Dolaara biiliyoona 1.11 naamusa Hawaasa Ameerikaa fasaadaan balleessuuf, Dolaara biiliyoona 2.20 Poornogiraafii (hojii sagaagalummaa) viidiyoofi kaassettiin tamsaasudhaaf, Dolaara biiliyoona 3.11 sagaagalummaa mana bunaa (prostitution) jajjabeessuufi babal'isudhaaf, Dolaara biiliyoona 4.5 Barruuleefi maxxansaalee hojii sagaagalummaa (pornography) qopheessuufi tamsaasudhaaf, Dolaara biiliyoona 5.5 Hawwisoo/Sirba halkanii (night clubs) ispoonsara gochudhaaf, Dolaara biiliyoona 6.5 Fasaada naamusaa tajaajila telekoomunikeeshinidhaan babal'isudhaaf, Dolaara biiliyoona 7.2 Fasaada naamusaa saatalaayitiin babal'isudhaaf, Dolaara biiliyoona 8.2 Poornogiraafii intareetiin babal'isudhaaf , Dolaara biiliyoona 9.5 Poornogiraafii CD VCD kkf babal'isudhaaf. Dolaara biiliyoona 10.1 barruulee poornogiraafii kan daa'immanii qopheessudhaaf, Dolaara biiliyoona 11.1 Fasaada naamusaa websaayitiin gadi lakkisuudhaaf baasii godhaa akka ture gabaasee ture.*

*Gama birootiin, biyyoonni durooman, biyyoota aadaa fasaadaa fudhachuu didan, humna qabeenna isaaniitiin dirqanii fudhachiisaa jiran. fakkeennaaf, biyyi Ugaandaa, namni hojii dansee/luwaaxummaa hojjatu akka du'aan adabamu seera baafattee turtee. Sababa kanaaf, Baankiin Addunyaa (World Bank)fi Gamtaan Awuroppaa (EU) biyya Ugaandaa irratti*

*qoqqobbii gatee ture. kanarraa kan ka'es, biyyi Ugaandaa rakkoo diinagdee keessatti kuftee jiraachuu dadhabnaan, seera san heera bulmaata biyya isii irraa dirqamaan haxxee harka kennattee luwaaxotaaf mirga kennitee jirti. Lammaffaa, Mootummaan Zimbaabwee ajaja biyyoota dureeyyii fudhachuu dinnaan maallaqni biyya isaanii gatii baala baargamoo hanqatee ture. Sumaaleen san daran taate. Gama birootiin, Mu'amar Al-Gadaafiifi Saddaam Huseen Boba'aa gatii dolaaraatiin hin jijjiirru jedhanii ajaja isaanii dinnaan du'a gara maleetiin Addunyaa tana irraa godaansifamaniiru.*

## *B. Fasaada biyyoota hiyyooman liqiin qabeenya isaanii saamuu*

*Akkuma kutaa darbe keessatti ibsame, dureeyyiin karaa argame cufaan qabeenna hawaasaa saamu. Tooftaa qabeenni hawaasaa maallaqa waraqataatiin ittiin saamamuun keessaa tokko dhala (usury). Dhalaan qabeenna horachuun qabeenni dalagaa malee akka lafa taa'ee kuufamu taasisa, baay'ina hiyyeessaa heddumeessa, firooma kuchisiisa, dureessaafi hiyyeessa jiddutti jibbaansa hammeessa, fasaanni baay'een akka uumamu taasisa. Gama miidhaa xiinsammuutiin (psychological effect), biyyoonni guddatan oftuultota akka ta'aniifi dhala namaa kan hiyyoomsan ofii gaditti akka laalaniifi akka tuffatan taasiseera. Gara jabummaafi humna hiyyeessaa saamuun akka baay'atu taasiseera.*

*Gama sadarkaa biyyoolessaatti yoo dhufne immoo, biyyoonni biyya guddataniifi hin guddatin jedhamanii akka bakka lamatti qoodaman godheera, qabeenni uumamaa kan biyya hin guddatinii/biyya hiyyeeeyyii harka biyyoota guddataniitti akka galuufi qabeenna dureeyyii akka ta'u taasiseera. Biyyoonni hiyyeeyyiin fedha isaanii malee aadaafi amantii isaanii gatanii maqaa 'globalization' jedhuun aadaa biyyoota guddataniitin akka liqimfaman taasifameera.*

*Kanuma waliinis, biyyoonni hiyyeeyyiin liqii biyyoota guddatanii jalatti kufudhaan qabeenna isaanii osoo hin jaalanne dirqamaan akka gadi lakkisan taasiseera. Fakkeenyaaf, haala biyya teennaa yoo ilaalle, viidiyoo mata duree 'Ethiopia the failed state" jedhuun qorattoota Ameerikaatiin gadi lakkifame akka ibsutti, biyyoonni guggurdatan kan biyya keenyaa liqeessan,*

*"top ten donors to ethiopia" jedhamuun kan beekaman bara baraan kan liqeessaa turan kana fakkaata: World Bank: dolaara miliyoona 1330, Ameerikaan (USA) miiyoona 922, Ingiliiz (UK) miliyoona 543, Fundii addunyaa (global fund) miliyoona 215, Fundii misooma Afrikaa (Africa development fund) miliyoona 170, Dhaabbata Maallaqa Addunyaa (IMF) miliyoona 165, Dhaabbileen Awuroppaa (EU Institutions) miliyoona 140, Jaappaan miliyoona 97, Neezarlaand miliyoona 94, Kaanadaa miiliyoona 85 woggaa woggaan akka kennaa turan himeera. Gama birootiin madduma kanarraa akka gabaafametti bara 2004-2011tti doolaarri biiliyoona 40 akka kennames himameera.*

*Idaan/gatiin kun kan kafalamu qabeenna uumamaa kan biyyattiin qabdu saamuun ykn aadaafi amantii biyyi Itoophiyaa hin barbaanne dirqamaan nu fudhachiisuun ta'uu danda'a.*

## C. Fasaada sirna gabrummaa babal'isuu

*Biyyoonni amma durooman kunniin daldala gabraatiin (Triangular Trade), sirna koloneeffattummaatiin, akkasumas, maallaqa addunyaa worqiifi meeta irraa jijjiiranii maallaqa woraqataa (fiat money) gochudhaan, maallaqa sanis ka isaanii 'jabaa-hard currency' jechudhaan, qabeenna addunyaa saamanii olaantummaa diinagdee, olaantummaa woraanaa, olaantummaa siyaasaa eega gonfatan booda, ummanni biyyoota hiyyeeyyii yeroo hunda gabrummaan isaan jalatti akka bulu haala mijeessanii xumuraniiru. Kana booda sochiin isaan mormuuf godhamu hin jiru. Fakkeenya kanaaf, akka Fissihaa Yaazee Kitaaba isaa 'Baariyaannaa Dayaspooraa' kan jedhu keessatti ibsetti Zabana daldala gabraa (triangular trade) waggoota 200 keessatti, Afrikaanonni miliyoona 50 oli ta'an gabrummaadaan biyyaa yaafamanii gurguramanii turan.*

*Fasaada diinagdeetiin biyyi addunyaa keesstti miidhamte ta Itoophiya caaltu biyyi takkallee lafa kana irra hin jirtu. Biyya teenna Itoophiyaa keessa saboonni jiran: Adaree, Affaar, Agawu, Alaabaa, Amaara, Anyuwaaki, Arboree, Argoobbaa, Arrii, Baaskeet, Beejjaa, Benchi, biilan, Burjii, Banaa, Busaa, Caaraa(Chaarii), Daawuroo, Daassanachi, Diimee, Diizii, Daakkoo, Doorzee, Beeta Israa'eel, Gaammoo, Gede'oo, Gawaadaa, Giidichi, Gidoollee, Goobazee, Gofaa,*

Gumuz, Guraagee, Hadiyaa, Hamar, Jablaawii, Kaaroo, Kafaa, Kambaataa, Komoo, Konsoo, Kontaa, Koyiraa, Kuweeguu (Guwaaguu), Kunaamaa, Maa'oo, Maalee, Maloo, Ma'er, Mazsangir, Meer, Moochaa, Mursii, Naa'oo, Naaraa, Nuweer, Nyaangaatoom, Oromoo, Oyidaa, Qimaanti, Saahoo-Asawurtaa, Shakkoo, Shee, Shinaashaa, Sidaamaa, Sumaalee, Surrii, Tigraayi, Tigre, Ximbaaroo, Tsamaayi, Woyixoo, Wolaayittaa, Yamsaa, Zayisee fi kkf hundi isaanii fasaada diinagdeetiin gubatanii gabrummaa ammayyaa dhaddhamaniiru.

Zabana gabrummaa ammayyaatti (modern slavery) immoo, ummanni Itoophiyaa kan DVfi maqaa garaagaraatiin biyyoota addunyaatti faca'ee gabrummaan biyya isaanii irraa bayee jiraatu woggoota 50 qofa keessatti miliyoonni 50 biyya Itoophiyaa tokkottii qofa irraa fe'amee akka jiru Fissahaan addeesseera. Kanneen keessaa, yeroo ammaa kana Biyya keeniyaatti baqattummaan galmaayanii ka piroosasa gabrummaa eeggataa jiran miliyoona 1.5, Suudaan kaabaatti kan gabrummaan mana namaa jiran miliyoona 2, Afrikaa Kibbaatti seeraafi seeraan ala kan gabrummaaf yaa'anii tajaajilaa jiran miliyoona 1.2, biyya ofii isiitiifuu nagaa hin qabne ta dhihoo tana bilisoomte Sudaan kibbaatti 500,000, Jibuutii hiyyeettii keessatti kumaatama, Liibiyaa woraanaan gubatte keessatti 300,000, biyya magaalaan isii misaa'ilaan burkutoofte Yaman keessatti lammiileen Itoophiyaa 500,000 hoolataafi re'iin tissaa akka jiraatan addeesseera. Akkasumas, Biyya dubaay, Sa'uudii, Bahreyni, Kuwaatarfi Kuweet keessatti hojii sagaagalummaafi hojii mana keessaatti miliyoonni 2 akka jirus himeera. Biyyoota Ameerikaa, Awuroppaafi biyyoota guddatan kaawwan keessa miliyoona 20, Yeroo ammaa biyyaa bayuuf worri biyya keessatti piroosasa irra jiran miliyoona 1 oli akka ta'es ibseera.

Kanarraa kan ka'e, biyya dhalanne keesatti, biyya sabootaafi sablammoota hedduun walitti dabalamnee walfuunee walirraa horree waliin nyaannee jiraataa turre keessatti, akka ija shakkiitiin wal ilaallu taasifamneerra. Biyyoota aaddunyaa hunda keessaa of dura osoo hin taane of duuba deemnee eegee addunyaa taaneerra. Ummata addunyaa duratti tuffatamnee salphannee, mataan lafa nu laaleera. Kanuma waliinis, waltuffanna, waljibbina, walhinaafna. Seenaa jiruu

*teennaa keessatti beelaafi waraanaan adda baanee hin beeknu. Yaadaan adda fagaannee akka walii galuu hin dandeennetti jibbansaan hidhamneerra. Amantiin, sabaan, garaagarummaa naannootiin waldhabnee walitti bu'uudhaan dhiiga waldhangalaafnee gariin keenna kaaniif diina taanee hafneerra. Biyyiti teenna tuni qabee waliigalteefi faayidaa waliitiin walitti nu hammattu osoo hin taane distii ibiddaa ke keessatti waadamnu nutti taatee jirti.*

*Kuni hundi badii nu ofirratti finnee miti. Badii warri humna qabu maqaa gara garaatiin faayidaa isaanii eegsifachuuf waliin nu dhayu.* ***Bu'aa Fasaada Diinagdeeti.***

*Kun Zabana aakiraa akka dhufu Rasuulli Rabbii akka armaan gadiitti dubbataniiru:*

الْجُرَيرِيِّ، عَنْ أَبِي عُثْمَانَ النَّهْدِيِّ، عَنْ أَبِي
هُرَيْرَةَ قَالَ: قَالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ: «إِذَا كَانَتْ
أُمَرَاؤُكُمْ خِيَارَكُمْ وَأَغْنِيَاؤُكُمْ سُمَحَاءَكُمْ
وَأُمُورُكُمْ شُورَى بَيْنَكُمْ فَظَهْرُ الْأَرْضِ خَيْرٌ
لَكُمْ مِنْ بَطْنِهَا، وَإِذَا كَانَ أُمَرَاؤُكُمْ شِرَارَكُمْ
وَأَغْنِيَاؤُكُمْ بُخَلَاءَكُمْ وَأُمُورُكُمْ إِلَى نِسَائِكُمْ،
فَبَطْنُ الْأَرْضِ خَيْرٌ لَكُمْ مِنْ ظَهْرِهَا»

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: "Hooggantoonni keessan kan Rabbiin sodaatanii fi qajeeloo yoo ta'an, abbootiin qabeenyaa kan isin keessatti argaman arjaa yoo ta'an, dhimmoonni isin ilaallatan mariidhaan (shuuraan) yoo gaggeeffaman, yeroo akkasii san (duutanii) lafa jala jiraachuu irra (jiraattanii) lafa gubbaa jiraachuutu isiniif caalaadha. Haa ta'u malee, hooggantoonni keessan ummata hamaa (fi farra ummataa) yoo ta'an, abbootiin qabeenyaa kan isin keessati argaman don'a (namoota arjummaa hin qabne) yoo ta'an, dhimmoonni isin ilaallatan dubartiin kan hoogganaman yoo ta'e, yeroo akkasii san (lubbuun) lafa irra jiraachuu irra (duutanii) lafa jalatti argamutu isiniif caalaadha." (Tirmizii)

عَنْ حُذَيْفَةَ بْنِ الْيَمانِ قَالَ: قَالَ رَسُولُ اللهِ
ﷺ: «لَا تَقُومُ السَّاعَةُ حَتَّى يَكُونَ أَسْعَدَ النَّاسِ
بِالدُّنْيَا لُكَعُ بْنُ لُكَعٍ».

*Rasuulli Rabbii akkana jedhan, Ilma namaa irraa gama duniyaatiin kabajamaafi namni carraa qabu Luka' ibnu luka' (nama naamusaafi namoomaan kabajaa hin qabne) hanga ta'utti qiyaamaan hin buutu (Trmizii)*

قال: قال رسول الله ﷺ: «إذا اتخذ الفيء
دُوَلًا، وَالأَمَانَةُ مَغْنَمًا، وَالزَّكَاةُ مَغْرَمًا،
وَتُعُلِّمَ لِغَيْرِ الدِّينِ، وَأَطَاعَ الرَّجُلُ امْرَأَتَهُ،
وَعَقَّ أُمَّهُ وَأَدْنَى صَدِيقَهُ وَأَقْصَى أَبَاهُ،
وَظَهَرَتِ الأَصْوَاتُ فِي المَسَاجِدِ، وَسَادَ
القَبِيلَةَ فَاسِقُهُمْ، وَكَانَ زَعِيمُ الْقَوْمِ أَرْذَلَهُمْ،
وَأُكْرِمَ الرَّجُلُ مَخَافَةَ شَرِّهِ، وَظَهَرَتِ القَيْنَاتُ
وَالمَعَازِفُ، وَشُرِبَتِ الْخُمُورُ، وَلَعَنَ آخِرُ
هَذِهِ الأُمَّةِ أَوَّلَهَا فَلْيَرْتَقِبُوا عِنْدَ ذَلِكَ رِيحًا
حَمْرَاءَ وَزَلْزَلَةً وَخَسْفًا وَمَسْخًا وَقَذْفًا، وَآيَاتٍ
تَتَابَعُ كَنِظَامٍ بَالٍ قُطِعَ سِلْكُهُ فَتَتَابَعَ».

*Abu Hureyraa irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Fey'iin (horiin waraana tokko malee kaafira irraa booji'amu) waan nama muraasaan fayyadan yoo ta'e, meeshaan amaanaa kenname tokko akka meeshaa booji'ameetti yoo ilaallame, Zakaan akka kafaltii idaa (qixaaxaatti) yoo laallame, beekkomsi kaayyoo diiniitiif osoo hin taane dhimma birootiif yoo kan baratamu ta'e, namni haadha warraatii ajajamuudhaan haadha isaa yoo miidhe, namni hiriyyaa isaatiif tola ooluudhaan abbaa isaa yoo ofirraa fageesse, masjiida keessatti sagaleen*

*olfuudhamee yoo wacame, irra gadi'aanaa fi tuffatamaan namaa hoogganaa ummata tokkoo yoo ta'e, bulchaan ummataa gadhee (faasiqa) namaa yoo ta'e, namni tokko badiin inni namarratti raawwatu sodaatamuu qofaan kan kabajamu yoo ta'e, dhugaatiin nama macheessu ifa galaan yoo dhugame, uffanni hariiraa yoo uffatame, weellistoonni dubartiitii fi meeshaan muuziqaa yoo heddummaate, ummata kana irraa warri boodaa ummata isaaniin duraa yoo abaaran; yoo wantoonni kunniin raawwataman, bubbee diimtuu, lafti cituu, ykn kirkira lafaa, ykn namni bineensatti jijjiiramuu, dhagaan samii irraa roobuu fi akka jirbii dooqaa kan yoo cittu walfaana yaatuutti, mallattoolee walduraa duubaan jigan (yaa'an) haa eeganii. (Tirmizii)*

## *4. Fasaada woraanaa- Dhala/sanyii namaa lafarraa Fixuu (War/genocidal Fassad)*

*Barreeffama armaan olii keessatti, waa'ee fasaada zabana aakiraa ilaalchisudhaan, Fasaada amantii qoqqooduudhaan dhala namaa jiddutti jibbaansa baay'isuu, Fasaada Liwaaxummaa/hojii ummata Luuxii fi fasaada diinagdee, sadarkaa har'a irra jiru waliin ilaallee turre. Harra immoo **Fasaada Dhala/sanyii namaa lafarraa Fixuu**, ilaalchisudhaan, haala waraanni har'a irra gahee jiru ragaa hadiisa Rasuulaatiifi qabatama waan hara irra jiruutiin walbira qabnee ilaalla.*

*Lubbu qabeeyyii lafa irra jiraatan hunda caalaa wanti akka dhala namaatti sanyii isaa ajjeesu hin jiru. Nabi Adam irraa hanga ammaatti seenaan dhala namaa yoo qoratamu, seenaa waraanaafi walajjeesuuti. Abbaan ilma namaa-Nabi Aadam osoo hin uumaminiin dura, Uumama akkanatti dhiiga waldhangalaasu maaliif uumta jedhanii malykoonni akka armaan gadiitti Rabbiin gaafatanii jiran.*

□□□□□ □□□□□□ □□□□□□□□ □□□ □□□ □□□□□□□□□□□ □□□□□□
□□□□□□□□□ □□□□□□□□□□ □□□□□□□□□□□ □□□□ □□□□□□□
□□□□□□□□□□ □□□□□□ □□□ □□□□□□□□ □□□□□□ □□□□□□□□□□
□□□□□□□□□□ □□ □□□□□□ □□□□□ □□□□□□□

□□□□□□□□□□□□□□□□ □□□□□□ □□□□□□□ □□□ □□□□□□□□□□ □□□□□□□□□□ [□:□□]

***(Yaa Muhammad), yeroo Rabbiin kee Malaa'ikotaan, "Ani lafa irratti 'Kaliifaa' uumuuf ta'a" jedhe (seenaa ta'e ummatatti odeessi. Malaa'ikoonnillee, "nuti galata keetiin Osoo si faarsinuu fi osoo si qulqulleessinu (nama dachii) keessatti Fasaada uumuu fi dhiiga waldhangalaasu dachii keessatti taasiftaa?" jedhan. Allaahnis, "Dhugumaan, Ani waan isin hin beekne isin caalaa beeka" jedhe.***

*Ragaa dhiiga waldhangalaasuu dhala namaa baayina namoota waraana tokko qofatti dhumatuu lola muraasa armaan gaditti'Wikipedia the free encyclopedia' irraa fuudhame hubadhu*

| **Waraana dhalli namaa baay'inaan keessatti wal ajjeese muraasa (Wars with higher death tolls)***Madda ragaa-(Wikipedia-the Free Encyclopedia)* | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| ***Maqaa waraana adeemsifamee (Event)*** | ***Tilmaama nama dhumee isa gadaanaa (Lowest estimate)*** | ***Tilmaama nama dhumee isa olaanaa (Highest estimate)*** | ***Bakka lolli itti adeemsifame (Location)*** | ***Bara lolli itti eegale (From)*** | ***Bara lolli itti xumurame (To)*** | ***Woggoota lola irra turame (Duration (years))*** |
| Three Kingdoms | 36,000,000 | 40,000,000 | China | 184 | 280 | 96 |
| An Lushan Rebillion | 13,000,000 | 36,000,000 | China | 755 | 763 | 9 |

| | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|
| Mongol Conquests | 30,000,000 | 40,000,000 | Eurasia | 1206 | 1324 | 118 |
| Conquests of Timur | 15,000,000 | 20,000,000 | Asia | 1369 | 1405 | 37 |
| conquest of the Ming Dynasty | 25,000,000 | 25,000,000 | China | 1616 | 1662 | 47 |
| Taiping Rebillion | 20,000,000 | 100,000,000 | China | 1851 | 1864 | 14 |
| World War II | 40,000,000 | 85,000,000 | Global | 1939 | 1945 | 6 |
| Cold War | 22,345,162 | +94,000,000 | Global | 1947 | 1991 | 44 |



## *4.1. Ilmi namaa Fasaada waraanaatiin maaliif wal fixa?*

*Sababni isaa uumamuu Aadamiitiifi hinaaffaa ykn waanyoo Ibliisiitiin walqabata. Rabbiin Aadamiin uumee maqaa waa hundaa eega barsiise booda malaykootaan maqaa wantootaa natti himaa jedhe. Malaykoonni waan Rabbi isaan hin barsiifneef himuu wallaalan. Nabi Aadami maqaa waa hundaa waan Rabbi isa beeksiseef ni hime.Nabi Aadamiif sujuuda kabajaa sujuudaafti jennaan malaykoonni cufti ni sujuudan. Ibliis immoo hinaafee sagaduu dide. Maaliif didde jedhee Rabbi isa gaafannaan, ana ibidda irraa na uumtee isa immoo dhoqqee irraa waan uumteef natu isa caala. Kanaaf, ani kan isa caalu kan naa gadiitii sagaduu hin qabu jedhee ajaja Rabbii dide. Sababa kanaaf, Rabbiin kabajaafi ulfinna duraan keessa ture irraa Ibliisiin darbe.Ibliis sababa dhala namaatiif darbamuu isaatti gubatee hanga guyyaa qiyaamaatti*

*natursiisi, ilmaan namaa ni jallifadhaa jedhee Rabbiin kadhate. Rabbillee hanga guyyaa qiyaamaa akka turtu eeyyama siif kenneera jedheen. Gama birootiin, Rabbiin Aadamiifi sanyii Aadamii cufaan Ibliisiifi sanyiin isaa hundi diina keessanii dammaqinaan ofirraa eegaa jedhee dhala namaatii dhaame. Dhalli namaa kan waan Rabbi jedhe fudhate karaa Rabbii qabatee ummata Rabbii ta'e. Kan dhaamsa Rabbi isaanii dhaame didee Ibliisiin hordofe ummata ibliisii ta'e. Haala kanaan gareen wal diduufi waljibbu lamaan uumamee waraanni gidduu isaaniitti baname kan itti fufu ta'e.*

## *4.2. Waraanni Garee dharaatiifi garee dhugaa jiddutti baname kun yoom xumurama?*

*Nabi Aadam eega jannata keessaa baafamee biyya lafaa kana irra jiraachuu eegale booda Rabbiin bara baraan nabiyyoota ilma namaa karaa Rabbiitti nama waaman ergaa ture. Ilmaan namaa irraayis kan Rabbi fedheef gorsa nabiyyootaa fudhatanii amanan, kan didan immoo garee Ibliisii filatan. Gareen lamaan kunnii osoo wal-lolan barri deemee Bara Nabi Ibraahimii Irra gahe.*

*Nabi Ibraahim Nama Rabbiin filatee Rabbitti amanudhaan qormaata Rabbii sadarkaa olaanaan darbee filame irraayi. Sababa kanaaf Rabbiin Imaama (liidarii) ilma namaa si taasise jedheen. Ibraahimillee ilmaan tiyyallee imaamman dhala namaa naaf taasisi jedhee kadhate. Rabbiin deebii isaaf kennee, ilmaan teellee Imaamman dhala namaa siif taasisee jiraa, waadaan ilmaan kankee imaama taasisuu kun immoo ilmaan teellee taanaan warra na didee Ibliisiin filate hin waadaa kana jalatti hin hammataman jedheen. Haala kanaan, sanyiin Ibraahim bakka lamatti qoodamte. Isaanis warra Qajeelee waadaa abbaa isaanii argatee itti gaafatamummaa dhala namaa karaa rabbii irratti hoogganuu fudhateefi warra jallatee Ibliisiin filachudhaan warra Rabbii irratti waraana bane.*

*Duuba gareen Rabbiitiifi (hizballaah) gareen sheyxaanaa (hizbasheyxaan) waraana walirratti banan kana ka xumuran, yeroo Iisaan samii bu'ee Dajjaaliin ajjeesu. Hangasiif fitnaan muslimarratti ni hammaata.*

### 4.3. Worroota zabana aakiraatti karaa dajjaaliif mijeessaa jiran

Nabi Ibraahim Ilma Isihaaqi jedhamu Jaartii isaa Saarraa tan jedhamtu irraa argatee ture. Isihaaq immoo ilma Ya'quub (Israa'il) jedhamu argatee ture. Isihaaq immoo ilmaan 12, ilmaan Israa'il ta jedhamtu hore. Sanyii isaa kudha lameen kannneen keessaa nabiyyoonni hedduun ergamaa turanii zabana Nabi Iisaa gayan.Nabi Iisaan osoo hin ergaminiin dura Nabiyyiin Masiih jedhamu kan ilmaan Israa'il keessaa ajaa'ibaan dhalatu tokko ni dhufa raaga jedhutu ture. Nabi Iisaan isaanitti ergamnaan 'Ati nabiyyii kitaabni keenna himeee miti' jedhaniinii yaalii ajjeechaa irratti raawwatan. Sababa kanaaf (Iisaa, Masiih dhugaa waan didaniif), Rabbiin Masiih sobaa (Masiihi Dajjaaliin) isaanii qopheesse. Haala kanaan, garee ilmaan Israa'il irraa warri qajeele Iisatti amanee Iisaa booda nabiyyii ergame, Nabi Muhaammadittis amane. Garee Ilmaan Israa'il irraa warri Nabi Iisaa didee Nabi Muhammadiinis morme immoo garee Ibliisii ta'udhaan Mootummaa dajjaaliitiif haala mijeessuu eegale.

Garee sanyii Israa'il tajallatte (Sephardic Jews) waliin gareen biroo sanyii Israa'il kan hin taane (Khazar Jews) kan jedhamanis tokkummaa uumudhaan Mootummaa Dajjaaliitiif haala uumudhaaf biyya dur keessa jiraataa turan Naannoo kawkaasas jedhamu irraa yaa'anii biyyoota Awuroppaa qabatan. San booda Ameerikatti ce'anii ummata biyya Ameerikaa jiraataa turan fixanii Qaroomina biyya lixaa uuman. Eegasii waraanaa koloneeffattummaa dhala namaa hunda irratti banudhaan, qabeenya addunyaa saamanii olaantummaa mirkaneeffatan. Eega waan hunda mijeeffatan booda bakka Dajjaal irraa addunyaa bulchu Iilaa'I, ykn Aaliyah, ykn Iyyarusaalem (Jerusaalem) biyya jedhamtu Muslima harkaa baasuuf waraan wali irraa hin cinne banan. Waraanni sunis Waraana Fannoo (Crusades) jedhama.

## *4.4. Waraana Fannoo (The Crusades)*

*Akka Kitaabni 'The cambridge Concise Encyclopedea' jedhamu (1994) waraana Kiruseedii 8 akkanatti tarreessa. Humna Muslimaa dadhabsiisanii Biyya amantii keessatti barbaachisumaa guddaa qabdu tan akka Iyarusaalam harkatti galfachudhaaf waraana wlirraa hin cinne (1096-1291) giddu gala bahaatti adeemsisan. Kruuseediin 1ffaa (1096-1099) Qeesiin Urban II jedhamuun labsamudhaan Muslimoota injifatanii biyya Falasxiin harkatti galfatan. Kiruuseedii 2ffaa (1147-1148)tti Eugenius III labsamudhaan Muslimoonni magaalaa Ideessaa (Edessa) fudhannaan sababa saniin lola muslimootatti banan. Garuu hin milkoofne. Kiruuseedii 3ffaa (1189-1192) Salaahaddiin Magaalaa Iyyarusaalam injifannoon harkatti deeffannaan Gregory VIII labsamee, waraana waggaa dheeraaf irratti banan. Garuu hin milkoofne. Kiruseedii 4ffaa (1202-1204) 'Pope innocent III' qeessiin jedhamu waraana labsee, Iyyarusaalamiin fudhachuu dadhabnaan Qusxanxiniyaa (Constantinople) injifatanii saaman. Kiruseedii 5ffaa (1217-1221),Innocent III labsamudhaan milkaa'uu dhabe. Kiruseedii 6ffaa (1229) dhimma Yarusaalemii irratti waliigaltee Muslimootaan godhan. Kiruseedii 7ffaa (1248-1254)Innocent IV namicha jedhamuun labsame. Sunis hin milkoofne. Kiruseedii 8ffaa (1270-1272), Kunis hin milkoofne. Kanuma waliinis, bara 1212tti Kiruseedii ijoollee jedhamee kan beekamuun*

## *4.5. Waraana Addunyaa Sadan*

*Addunyaa sirna Seekulaarizimiitiin tokkoomsanii sadarkaa xumuraa kan dajjaal irratti bayu mijeesudhaaf waraana Addunyaa sadi (3)-'Three world Wars' karoorsan. Waraana sadan kana keessaa lama xumuramee tokko qofti kan amma itti seennee ykn itti seenuuf deemaarru hafeera. Waraanni sadan kunniin kamiin fa'a? maal fa'atu waraana kanneeniin raawwatameeera? gaaffii jedhuuf, waraana sadeen kanneen waggaa hedduuun dura bara 17.. kan wixinee isaa qopheesse Namichi Albarti Paayik jedhamu akka armaan gaadiitti kaayeera.*

| | | |
|---|---|---|
| ***(First World War) Waraana Addunyaa 1ffaa*** | *"The First World War must be brought about in order to permit the Illuminati to overthrow the power of the Czars in Russia and of making that country a fortress of atheistic Communism. The divergences caused by the "agentur" (agents) of the Illuminati between the British and Germanic Empires will be used to foment this war. At the end of the war, Communism will be built and used in order to destroy the other governments and in order to weaken the religions."* | *Waraanni Addunyaa tokkoffaan, Aangoo Mootummaa gonfoo Raashaa fonqolchudhaan biyya san mishigii koominiistoota waaqa tokkochatti hin amannee akka godhan Illuminaatotaa haala mijeessudhaaf dhufuu qaba. Garaagarummaan Ingiliiziifi Jarmaniin giddutti bakka bu'oota illuminaatotaatiin uumamu waraana kana qabsiisudhaaf hojii irra ni oola. Xumura waraana kanaatti, sirni koominiistii ijaaramudhaan mootummoota biroo ittiin diiguu fi amantaalee dadhabsiisudhaaf ni tajaajila.* |
| ***(second World War) Waraana Addunyaa 2ffaa*** | *"The Second World War must be fomented by taking advantage of the differences between the Fascists and the political Zionists. This war must be brought about so that Nazism is destroyed and that the political Zionism be strong* | *Waraanni Addunyaa lammaaffaan carraa garaagarummaa gidduu Faashistootaafi Zaayanistoota Siyaasaa jiddutti uumamutti fayyadamudhaan qabsiifamuu qaba. Lola kanaan, Naaziin barbaadaayee Zayanistummaan Siyaasaa cimudhaan, Mootummaa Israa'iil biyya Filisxeemii keessatti ijaarudhaaf humna isa dandeessisu irra gahuu qaba. Yeroo waraanni addunyaa 2ffaan* |

| | | |
|---|---|---|
| | *enough to institute a sovereign state of Israel in Palestine. During the Second World War, International Communism must become strong enough in order to balance Christendom, which would be then restrained and held in check until the time when we would need it for the final social cataclysm."* | *raawwatutti, Kooministummaan sadarkaa addunyaatti cimudhaan sadarkaa humna Kiristaanaatiin walgitu irra gahuu qaba. Sadarkaa san irra yoo gahe, hanga diigamni hawaasa addunyaa kan xumuraa gahuuf bakka jirutti akka dhaabbatu eega godhame booda, hanga yeroon hawaasni waliigalaan itti barbadeeffamu gahee barbaadamutti ni tursiifama.* |
| ***(Third World War) Waraana Addunyaa 3ffaa*** | *"The Third World War must be fomented by taking advantage of the differences caused by the "agentur" of the "Illuminati" between the political Zionists and the leaders of Islamic World. The war must be conducted in such a way that Islam (the Moslem Arabic World) and political Zionism (the State of Israel) mutually destroy each other. Meanwhile the other nations, once more divided on this issue* | *Waraanni Addunyaa sadaffaan, garaagarummaa zayaanistootaafi hoggantoota Isilaama Addunyaa jiddutti bakka buutonni Illumanaatii uumaniin qabsiifamuu qaba. Waraanichi, haala Isilaamnii (biyyoonni Muslimoota Arabaa) fi Zaayanistoonni (Mootummaan Israa'il) walbarbadeessaniin raawwatamuu qaba. Kun kanaan osoo jiru, saboonni addunyaa kuuwwanis (gareen tokko mootummaa Israa'il deeggaree tokko mootummoota Islaamaa deeggarudhaan) akka walfixan dirqudhaan gama Fiizikaalaa, sonaalee gaggaarii, amantiifi qabeenyaatiin (addunyaan guutuun) akka barbadeeffamtu ni taasifama. Eegasii Nihilistoota (garee naamusaafi amantii hinqabnee)fi Ateestota* |

| | | |
|---|---|---|
| | *will be constrained to fight to the point of complete physical, moral, spiritual and economical exhaustion…We shall unleash the Nihilists and the atheists, and we shall provoke a formidable social cataclysm which in all its horror will show clearly to the nations the effect of absolute atheism, origin of savagery and of the most bloody turmoil. Then everywhere, the citizens, obliged to defend themselves against the world minority of revolutionaries, will exterminate those destroyers of civilization, and the multitude, disillusioned with Christianity, whose deistic spirits will from that moment be without compass or direction, anxious for an ideal, but without knowing where to render its adoration, will receive the true* | *(namoota Amantii tokkollee hin qabne/ warra Waaqatti hin amanne), isaanitti gadi lakkifna. Balaa suukanneessaa hawaasa barbadeessu, maddi bineensummaafi dhiiga waldhangalaasuu, Rabbitti amanuu dhabuu akka ta'e balaa hawaasni cufti ittiin beekan ni qabsiifna. Itti aansee, garee bicuu warraaqsa finiinsan ofirraa faccisuuf lammiileen dirqaman hundi isaanii, warroota qaroomina addunyaa diigan kanneen ni barbadeessan. Hawaasni yeroo sana irraa eegalee kallattiin sirna waaqeffannaa jalaa badee kiristinnaa keessatti dhama'udhaan sirna waaqeffannaa isaanii karaa itti adeemsisaniin wallaalan, ifaa dhugaa- amantii qulqulluu Luusifar, kan xumura irratti ummataaf mul'atu karaa addunyaa guutuuf ifa godhamuun, ni fudhatan. Ifa godhamiinsi (amantii Luusifar) kan dhufuu danda'uun, warraaqsa waliigalaa kan diigamiinsa amantiin Kiristaanaafi warri amantii hin qabne altokkotti walbarbadeessanitti aanee dhufuudhaani.* |

| | | |
|---|---|---|
| | *light through the universal manifestation of the pure doctrine of Lucifer, brought finally out in the public view. This manifestation will result from the general reactionary movement which will follow the destruction of Christianity and atheism, both conquered and exterminated at the same time."* | |

*Haala Albarti Paayikiin karoorfame kana qabatamaan hojitti jijjiiramuu isaa seenaa addunyaa jaarraa 20ff fi 21ffaa akka armaan gadiitti haa ilaallu:*

### *4.5.1. Waraana Addunyaa tokkoffaa*

*Waraanni Addunyaa tokkoffaan, Aangoo Mootummaa gonfoo Raashaa fonqolchudhaan biyya san mishigii koominstoota waaqa tokkochatti hin amannee akka godhan Illuminaatotaa haala mijeessudhaaf dhufuu qaba. Garaagarummaan Ingiliiziifi Jarmaniin giddutti bakka bu'oota illuminaatotaatiin uumamu waraana kana qabsiisudhaaf hojii irra ni oola. Xumura waraana kanaatti, sirni koominstii ijaaramudhaan mootummoota biroo ittiin diiguu fi amantaalee dadhabsiisudhaaf ni tajaajila.*

*Akkuma barattoonni seenaa beekan, gareeleen siyaasaa (political alliance) lamaan Ingiliizi gama tokkoon fi Jarman gama kaaniin kan ijaaramuu eegale namicha Otto von Bismaark jedhamuun bara 1871-1898tti ture.*

*Haaluma Albarti Paayiki karoorseen, bara 1914 ganna keessa, magaalaa magaalaa Saraajevootti mootiin Awustiro-Hangaarii, 'Arch Duke Franz Ferdinand' ajjeefame. Namichi mooticha kana ajjeese jedhamus lammii Sarbiyaati. Yakka ajjeechaa kanas Raashaatu raawwachiise jedhanii Mootummaa Raashaa yakkan. Kana kan godhaniif, Raashaa osoo hin taane Michuu Raashaa tan turte Ingiliiziin barbaadudhaaf. Ingiliizitti aansudhaan, mootummaa biyyi Filisxeemii harka jirtu, Mootummaa Isilaama Turkiitti xiyyeeffachudhaaf kana qindeessan. Sababa kanaan waraanni yoo eegale Ingiliizi Mootummaa Turkii barbadeessudhaan Biyya Filisxeemiitti mootummaan Yahuudotaa (Israa'il) akka ijaaramtu haala mijeessudhaaf.*

*Du'a Mootichaa sababeeffachudhaan, Awustiro-Hangaariin Raashaa irratti waraana labsite. Ingiliiziifi Faransaanis Raashaa gargaarudhaan waraanatti seenan. Gama birootiin, Jarmanis Awustiroo-Hangaarii gargaartee waraanatti galte. Mootummaan Isilaama Turkiillee Jarmaniin gargaaruuf waraanatti gale. Haala kanaan, Ingiliizi Turkiin waraantee dadhabsiisudhaan biyyi Filisxeem akka harka isiitii baatu karaan saaqame.*

*Bara 1914-1916tti, Ingiliizi gar-malee waraanaan miidhamte. Sababni isaas, Tokkoffaa, Markaboonni waraana Jarman kan bishaan jala deemu (submarines) Ingiliiziin irraa olaantummaa waraana galaanarraa fudhate. Lammaffaa, Jarman biyya Faransaa injifachudhaan hoogganaa mootummaa Jarmanii deeggaru Faransaa irratti muuddee kaayatte. Sadaffaa, Loltoonni Raashaa injafatamanii ofduuba deebi'uu eegalan. Bara 1916, loltoonni Ingiliizii marfamanii beelaaf saaxilaman.*

*Rakkina Ingiliizi keessa seente kanatti fayyadamudhaan, Yahuudonni (Jews) mootummaa Ingiliizii bira dhufanii, "waraanni kun injifannoo ingiliiziitiin akka xumuramu ni goona. Kanaaf, Ameerikaan waraanatti seentee akka isin gargaartu ni taasifnaa, injifannoo booda biyya Filisxeemii Yahuudotaaf (Jews) akka kennitan waadaa nuu seeni" jedhan. Mootummaan Ingiliizii tole jedhe.*

Yahuudonnis, ummata Jarmanii kan Yahuudonni hedduun keessa jiraataa turan ganudhaan, olola tooftaan isaa ajaa'iba ta'een Ameerikaan bara 1916tti Ingiliiziin gargaartee waraanatti akka galtu godhan. San booda injifannoon kan garee Ingiliizii ta'e. Haaluma karoorfameen, lammii Ingiliizii kan ta'e, Jeneraal Alanbii (General Alenby) Filisxeemiin Turkiin injifatee Filisxeemiin keessaa baase. Guyyaa Filisxeemiin injifate san, "Today, the crusade id ended-Har'a waraanni fannoo xumuramera" jedhee dubbate. Hoggasuma, Ingiliizi waadaa Yahuudotaa seente guutudhaan, labsii 'Balfore Declaration' jedhamuun, biyyi Filisxeemii tan Yahuudotaa akka taatu labsii deeggaru baafte.

Haala kanaan, waraanatti seenuun Ameerikaa injifannoo gara Jarmanitti daaqee ture jijjiirudhaan injifannoon kan Ameerikaa, Ingiliiziifi kan Yahuudotaa ta'e. Biyyi Filisxeemis tan zabana dheeraa waraana fannootiin lolaafii turanis harka isaaniitti galte.

## Gara Mootummaa Addunyaatti tarkaanfii tokkoffaa 'League of Nations'

Xumura waraana Addunyaa 1ffaa irratti, ijaarsa mootummaa aaddunyaatiif akka bu'uuraatti 'League of Nations' mootummaa jedhamu ijaaran. Mootummaan kun waliigaltee 'Treaty of Versailles' jedhamu kan bara 1919–1920 godhamaa tureen bu'uureffame. Jaarmiyaan kun Fulbaana bara 1934-Gurraandhala 23 1935tti biyyoota miseensa 58 qaba ture. Jaarmiyaan kuni hanga waraana addunyaa 2ffaatti bu'uura mootummaa Addunyatiif waan gochuu qabu godhaa turee, gufuu mootummaa Israa'ilitti dhufu hunda irraa faccisaa turee waraanni addunyaa 2ffaan dhoohe.

## Olaantummaa dinagdee:

Hanga yeroo sadarkaa duraa kanatti Ingiliizi olaantummaa diinagdee, Siyaasaafi waraanaatiin karoora kana raawwachuufi raawwachiisuu turte. Mooummaa addunyaa ta'udhaan yeroo Ingiliizi

*hooggantu, maallaqni Ingiliizii 'Sterling pound' kan jedhamu mootii maallaqa addunyaa ture. Haala kanaan Ingiliizi qabeenya addunyaa too'attee turte.*

### *4.5.2. Waraana Addunyaa Lammaffaa*

*Waraanni Addunyaa lammaaffaan carraa garaagarummaa gidduu Faashistootaafi Zaayanistoota Siyaasaa jiddutti uumamutti fayyadamudhaan qabsiifamuu qaba. Lola kanaan Naaziin barbaadaayee Zayanistummaan Siyaasaa cimudhaan Mootummaan Israa'iil biyya Falasxiiniitti kan ijaaruu danda'u ta'uu qaba.Yeroo waraanni addunyaa 2ffaan raawwatutti, Koominiistummaan sadarkaa addunyaatti cimudhaan sadarkaa humna Kiristaanaatiin walgitu irra gahuu qaba. Sadarkaa san irra yoo gahe, hanga diigama hawaasa addunyaa kan xumuraatti bakka jirutti akka dhaabbatu eega godhame booda yeroo hawaasni barbadaayuu qabuuf ni tursiifama.*

*Waraana Addunyaa 1ffaa booda, bara 1919-1948 Ingiliizi biyya Filisxeemii bulchudhaaf Imaanaa 'Leage of Nation' irraa fudhattee Yahuudonni biyyoota Awuroppaa hunda irraa gara biyya Filisxeemiitti akka godaanan haala mijeessite. Akkuma Albarti Paayik lkaroorrsetti, waraana addunyaa 2ffaa booda bara 1948 mootummaan Israa'il biyya Filisxeemii irratti ijarame.*

*Akkasumas, kaayyoo waraana 2ffaa isa itti aanu guutudhaan, Koominiistummaan cimee mootummoota of danda'anii sirna koominiistii hin taaneen bulaa turan hunda isaanii of jalatti deebise. Kana daran cimsudhaaf, bara 1945 gumii Postdam Conference' jedhamu irratti mootonni waraana addunyaa 2ffa injifatan, Truman,  Churchilii fi Staliin biyyoota Awuroppaa baay'ee akkuma jiraniin Raashaaf kennanii sirna koominiistii akka cimu taasisan. Gama birootiinis, Jaappaan sirna koominiistii gara Chaayinaatti akka ceesiftu godhan.*

***Gara Mootummaa Addunyaatti tarkaanfii Lammaffaa-'United Nations (UN):*** *Tarkaanfii gara mootummaa tokkocha addunyaatti deemamuuf yaaliin lammaffaa 'United*

Nations-Mootummoota Gamtooman kan jedhamuudha. 'United Nation' waraana addunyaa 2ffaa (1939-1945) booda 'League of Nation'ii bakka bu'ee ijaarame. Moggaasa isa keessa kaayyoo hawaasa lafa kana irra jiraatu guutuu isaanii mootummaa tokko jalati sassaabuuttu keessa jira. Kaayyoon 'United Nation' ijaarameef, wantoota mootummaa addunyaa tokkootti gufuu ta'uu danda'u karaa irraa fonqolchudhaaf. Mootummoonni Gamtooman (UN) mataa isaatti mootummaa addunyaa osoo hin taane, ce'umsa mootummaa addunyaati. Hojiin ce'umsaa xumuramudhaan mootummaan addunyaa yoo ijaarame, 'United nation' bakka gadi lakkisa. Yeroo ammaa kana, Biyyoota addunyaa 196 keessaa biyyoonni 193 miseensa Mootummoota Gamtoomanii (United Nation'ti. Israa'il kophama isiitti mootummaa addunyaa ta'uuf tan deemaartu waan taateef, miseensa 'United Nation' jalatti hin hammatamtu. Jechoonni 'globalization', global community, 'One world community' jedhaman, mootummaa tokkicha addunyaatiin walnubarsiisuudhaan hojii isaa saffisiisaa jira.

Sadarkaa lammaffaa kanatti waraana addunyaa booda angoo Ingiliiziin irraa fudhattee kaayyoo kana galmaan gahuu irra tan jirtu Ameerikaa (USA) dha. Ameerikaan olaantummaa Ingiliiziin irraa fudhattee hojii hooggansa addunyaa raawwachuu hanga jalqabde waggoota saddeettamaa ili lakkofsiifteerti. Haala kanaan, wanta gufuu mootummaa israa'ilitti ta'uu danda'u hunda isaanii 'Veto Power' qabduun faccisaa Israa'iliin sadarkaa amma irra jirtu irraan geettee jirti. Israa'iliinbakka bu'udhaanis nagayaafi tasgabbii Israa'iliitiif waraana walirraa hin cinne addunyaa irratti adeemsisaa turteerti, adeemsisaas jirti.

**Olaantummaa diinagdee**: mootummaa addunyaatiif karaa saaquuf itti gaafatamummaa eega fudhatte booda Ameerikaan olaantummaa diinagdeefi waraanaa akkasumas siyaasaa walumaan Ingiliiziin irraaa fudhatte. Haala kanaan, walgahii (Gumii) 'Britonwoods Conference' jedhamu kan biyyoonni 44 bara 1944 irratti walgahanii murteessan irratti Dolaarri Ameerikaa gooftaa Maallaqa Addunyaa ta'ee akka tajaajilu murteessan. Sababa kanaaf, IMF 'Bank of England'n bakka bu'udhaan, doolaarrillee aangoo 'Sterling pound irraa fudhate.

### 4.5.3. Waraana Addunyaa Sadaffaa (Third world War) Waraanni Nukilaaraa

*Addunyaan meeshaa dhala namaa lafarraa duguugu, kan nuukilara jedhamuun lafarraa walfixuuf qophii xumurtee waan jirtuuf, tawbaannee Rabbitti harka kennachuuf yeroon amma!!! Biyyoonni gugurdatan atomik bombii jireenya lubbu qabeeyyii balleessu walitti gadi dhiisuuf taati. waraanni kun yoo ka'e, nama lafarratti hafu Rabbumatu beeka. Kan hafus yoo jiraate, jireenya azaabaa jiraata. Sababni isaas, summiin nukilaraa qilleensa addunyaa kan balleessu waan ta'eef.*

*Miidhaa atomik boombiin fidu beekudhaaf of duuba deebinee seenaa darbe sakatta'uu barbaachisa. Addunyaa irra jiraachaa jirru gubbatti, yaaliin nuukilaaraa kan godhame Adoolessa 16, bara 1945 ture. Ameerikaan bombii nukilaraa "trinity' jettee moggaafte kana hojjachuuf doolaara biiliyoona lama baasii goote.*

*San booda, bombii nukilaaraa kan 'little boy' jettee moggaafte Hagayya 6 bara 1945 ganama sa'aatii 2:15 magaalaa Jaappaan, Hirooshimaa irratti darbite. Bombiin kun dhoohee, ow'a $0^c$ 3000-4000 uumudhaan namoota 78,000 bakkumatti ajjeese. Namoonni ballaqqeessa isaa ijaan laalan bakkumatti ijji isaanii baqxee dhangalaate. Namoonni 35,000 rakkoo booda nukilaarri uumeen dhuman. Manneen 76,000 kan magaalattiin qabdu keessaa 70,000 bakkumatti biyyee ta'e.*

*Guyyaa sadaffaatti Hagayya 9 bara 1945 bombii nukilaaraa kan 'fat man' jettee moggaafte magaalaa Jaappaan Nagaasaakii irratti darbite. Bombii kanaanis, namoonni bakkatti du'an*

78,000 oli akka ta'e ogeessi nuukilaaraa Taaffasaa Mulunaa namni jedhamu kitaaba isaa 'ye nuukilar hayil' jedhu keessatti addeessee ture.

Bombiin Jaappaaniin balaa kana fakkaatu irraan gahe, bombii lama qofa, kan ulfaatinni isaa kuntaala 45 hin caalleedha. Yeroo ammaa kana, baay'inni nuukilaaraa kan addunyaan (Ameerikaa, Raashaa, Chaayinaa, Ingiliizi, Israa'il, Jarman, Hindi, Paakistaan....) qabdu yoo waraana addunyaa sadaffaa kanatti hojii irra oole maaltu ta'a. Jiruun goolabamte jechuudha. Biyyoonni kuuwwan hafanii, Ameerikamaafi Raashaan qofti meeshaan nukilaaraa kan isaan qophessan maal akka fakkaatuufi balaa isaan dhaqqabsiisuu danda'an kan qorattoonni tilmaamanii intarneetii toora: http:/www.nucleardarkness.org irratti gadi lakkisan akka armaan gadiitti xiinxalli

- Ameerikaafi Raashaan meeshaa nukilaaraa 2600 kan yeroo barbaachisutti dhukaafamuu danda'u magaalota Ameerikaa, Awuroppaafi Raashaa irratti gadi lakkisudhaaf kiyyeessanii qopphaayaniiru.
- Kanumaan alatti, meehsaan nukilaaraa 7600 bakka itti oomishame irraa fe'amee bakka irraa dhukaafamu qabatee qophaayeera.
- Meeshaan waraanaa kunniin yoo dhukaafame, magaalota Ameerikaa, Awuroppaafi Raashaatti ibidda guddaa qabsiisudhaan lafa iskuweer maayilii kumaatama hedduun lakkaayaman ibiddaan balleessuu ni danda'a.
- Meeshaan nuukilaaraa kan dhooyu kunis, aara ibidda nuukilaraa irraa uumamu kan ulfatinni isaa toonii miiliyoona 50 ta'u uumudhaan, aarri kunis waaqa keessa ol lixee waggaa hedduuf ifaan aduu akka gara lafaa hin darbine dhoorgudhaan lafa namni irra jiraatu irratti dukkana buusuu ni danda'a.
- Bakka ifaan aduu gara lafaa hin darbinetti, oow'i aduu irraa dhufu akka gara lafaa hin darbine aara kanaan dhoorgamee lafarratti qorraafi qabbana lubbu qabeeyyii fixuu danda'u ni uuma.

- *Sababa kanaan roobni waggaa tokkoof dhabamee bonni bu'udhaan facaafatanii haamachuun ni hafa. Kanaaf, lubbu qabeeyyiin beelaaf saaxilamudhaan lafarraa dhumuu ni danda'u.*
- *Summiin nukilaara irraa gadi lakkifamus, dhala namaatiifi lubbu qabeeyyii lafarra jiraataniif balaa jireenya isaanii sodaachisu fiduu ni danda'a.*

*Qiyaamaan osoo hin buune dursudhaan wanti akkanaa dhufuu akka danda'u Rabbiifi Rasuulli dubbatanii jiruu? eeyyan, Rabbi akkanatti dubbateera.*

[illegible]

*Magaalaan tamiyyuu Guyyaa Qiyaamaa dura tan nuti isii hin barbadeessine yookiin tan azaaba jabaadhaan isii hin qixaaxne hin jirtu. Suni immoo kitaabicha keessati galmaa'ee taa'eera.*

[illegible] *[illegible]*

[illegible] *[illegible]*

[illegible] *[illegible]*

[illegible] *[illegible]*

[illegible] *[illegible]*

□□ □□□□□□□□□□ □□□□□□□□□□ □□□□ □□□□□□□□ □□□□□□□□□□□ □□□□□□□□□ □ [□□:□□]

*Guyyaa samiin aara (nama hundaafuu) ifatti mul'atuun dhuftu (waan isaan mudatu) eegi. (aarri kunis) namoota ni haguuga. (Kaafirtoonni yeroo azaaba aaraa kana argan), 'Gooftaa keenya! (amma) ni amannaa azaaba kana nurraa saaqi" jedhan. Ergamaan (dharaa dhugaa) adda isaanii baasu isaanitti dhufee (eega isa didanii azaabni isaanitti dhufe booda) gorfamuun akkamitti isaaniif jiraata? Eegasii isarraa garagalanii "(kun) barsiifamaadha, maraataadhas" isaan jedhani. Azaabicha xiqqoo ni saaqna. Garuu, isin (kafirtoonni) yoosuu (kufrii teessanitti) deebitan.*

مُعَاذِ بنِ جَبَلٍ قالَ: قالَ رَسُولُ اللهِ ﷺ:

«عُمْرَانُ بَيْتِ المَقْدسِ خَرَابُ يَثْرِبَ، وَخَرَابُ يَثْرِبَ خُرُوجُ المَلْحَمَةِ، وَخُرُوجُ الْمَلْحَمَةِ فَتْحُ القُسْطُنْطِينِيَّةِ، وَفَتْحُ قُسْطُنْطِينِيَّةَ خُرُوجُ الدَّجَّالِ»، ثُمَّ ضَرَبَ بِيَدِهِ عَلَى فِخِذِ الَّذِي حَدَّثَهُ أَوْ مَنْكِبِهِ، ثمَّ قالَ: «إِنَّ هٰذَا لَحَقٌّ كَمَا أَنَّكَ هٰهُنَا»، أَوْ «كَمَا أَنَّكَ قَاعِدٌ» يَعْنِي مُعَاذَ ابنَ جَبَلٍ.

*Mu'aaz ibni Jabal akka odeessetti, Ergamaan Rabbii akkana jedhan, Yeroo Beeytal Maqdis ijaaramtutti, diigama Yasribii (Madiinaa)ttu dhufa; Diigama Yasribii (Madiinaa)tiin immoo Waraana guddichatu dhufa; Waraanni guddaan yoo dhufe, banamiinsa Qusxanxiniyaattu ta'a; banamiinsa Qusxanxiniyaatiin Dajjaaltu baya"*

*Hayyoonni Isilaamaa gurguddoon kan siyaasaa addunyaatiifi amantii Isilaamaa irraa beekomsa gadi fageenyaan qaban akka himanitti, jechi Rasuulaa kan armaan olitti tuqame kun yeroo ammaa kana raawwataa jira jedhan. Haala isaan addeessanitti, Beytal Maqdis (Iyyerusaalem) ijaaramuu jechuun, ijaarsa dhimma siyaasaafi diinagdeetiin yeroo ammaa mootummaan Israa'il itti jiru agarsiisa. Diigamuun Madiinaa immoo, haala yeroo ammaa Madiinaan Rasuulaa dhimma siyaasaafi diinagdeetiin addunyaa keessatti dhagahama dhabdee liqimfamte agarsiisa. kanatti aanee waraanni guddaan ummanni kiristaanaa 'Armaagedoon' jedhuun, kan warri seenaa waraana addunyaa 3ffaa jedhuuntu dhufuuf deemaa jira. Waraana kana booda, Biyyi Turkii tan magaalaan Qusxanxiniyaa (Istaanbul) keessatti argamtu NATO harkaa baatee muslima harkatti galti. San booda Dajjaaltu baya.*

*Dubbii kana Karoora waraana addunyaa sadaffaa kan Albarti Paayik karoorseen walbira qabii xiinxalli. Albarti Paayik akkaataa waraanni addunyaa sadaffaan itti dhufuufi waan waraana kanatti aanee raawwatu haala armaan gadiitiin ibsee jira.*

*"The Third World War must be fomented by taking advantage of the differences caused by the "agentur" of the "Illuminati" between the political Zionists and the leaders of Islamic World. The war must be conducted in such a way that Islam (the Moslem Arabic World) and political Zionism (the State of Israel) mutually destroy each other. Meanwhile the other nations, once more divided on this issue will be constrained to fight to the point of complete physical, moral, spiritual and economical exhaustion…We shall unleash the Nihilists and the atheists, and we shall provoke a formidable social cataclysm which in all its horror will show clearly to the nations the effect of absolute atheism, origin of savagery and of the most bloody turmoil. Then everywhere, the citizens, obliged to defend themselves against the world minority of revolutionaries, will exterminate those destroyers of civilization, and the multitude, disillusioned with Christianity, whose deistic spirits will from that moment be without compass or direction, anxious for an ideal, but without knowing where to render its adoration, will receive the true light through the universal manifestation of the*

*pure doctrine of Lucifer, brought finally out in the public view. This manifestation will result from the general reactionary movement which will follow the destruction of Christianity and atheism, both conquered and exterminated at the same time."*

*Hiikkaan isaa akka armaan gadiiti:*

*Waraanni Addunyaa sadaffaan, garaagarummaa zayaanistootaafi hoggantoota Isilaama Addunyaa jiddutti bakka buutonni Illumanaatii uumaniin qabsiifamuu qaba. Waraanichi, haala Isilaamnii (biyyoonni Muslimoota Arabaa) fi Zaayanistoonni (Mootummaan Israa'il) walbarbadeessaniin raawwatamuu qaba. Kun kanaan osoo jiru, saboonni addunyaa kuuwwanis (gareen tokko mootummaa Israa'il deeggaree tokko mootummoota Islaamaa deeggarudhaan) akka walfixan dirqudhaan gama Fiizikaalaa, sonaalee gaggaarii, amantiifi qabeenyaatiin (addunyaan guutuun) akka barbadeeffamtu ni taasifama. Eegasii Nihilistoota (garee naamusaafi amantii hinqabnee)fi Ateestota (namoota Amantii tokkollee hin qabne/ warra Waaqatti hin amanne), isaanitti gadi lakkifna. Balaa suukanneessaa hawaasa barbadeessu, maddi bineensummaafi dhiiga waldhangalaasuu, Rabbitti amanuu dhabuu akka ta'e balaa hawaasni cufti ittiin beekan ni qabsiifna. Itti aansee, garee bicuu warraaqsa finiinsan ofirraa faccisuuf lammiileen dirqaman hundi isaanii, warroota qaroomina addunyaa diigan kanneen ni barbadeessan. Hawaasni yeroo sana irraa eegalee kallattiin sirna waaqeffannaa jalaa badee kiristinnaa keessatti dhama'udhaan sirna waaqeffannaa isaanii karaa itti adeemsisaniin wallaalan, ifaa dhugaa- amantii qulqulluu Luusifar, kan xumura irratti ummataaf mul'atu karaa addunyaa guutuuf ifa godhamuun, ni fudhatan. Ifa godhamiinsi (amantii Luusifar) kan dhufuu danda'uun, warraaqsa waliigalaa kan diigamiinsa amantiin Kiristaanaafi warri amantii hin qabne altokkotti walbarbadeessanitti aanee dhufuudhaani.*

*Yeroo ammaa kana waraana addunyaa sadaffaaf Mootummaan Israa'il Arabootarratti Nuukilara Fayyadamuuf qophii irra jiraachuu isaa, Qorataan waraanaa, Michel Chossudovsky kan jehamu*

*kitaaba isaa kan Towards a world war iii scenario jedhu keessatti afgaaffii Mr Mordechai vanunu godheen deebii inni kenneef akkanatti kaayeera:*

*The Israeli government is preparing to use nuclear weapons in its next war with the Islamic world. Here where I live, people often talk of the holocaust. But each and every nuclear bomb is a holocaust in itself. It can kill, devastate cities, destroy entire peoples.*

*Hiikkaan kanaa:*

*Mootummaan Israa'il waraana itti aanee dhufuuf jiru kanatti, meeshaa nuukilaaraa biyyoota Muslimaarratti fayyadamuuf qophaayaa jira. Asi bakka ani jiraataa  jiru kanatti, ummanni yeroo baay'ee waa'ee waliigala dhuma namaa haasawan. Haa ta'u malee, bombiin nuukilaraa matumti isaatiyyuu waliigala dhuma ilma namaati. Ajjeesuu danda'a; magaalota barbadeessuu danda'a, ummata dimshaashumatti balleessuu danda'a.*

*Akkuma Albarti Karoorsetti, waraanni addunyaa sadaffaan, garaagarummaa Israa'iliifi Isilaamaa sababeeffachuun eegaleera. Fulbaana 11, bara 2001 irraa eegalee waraanni Muslima irratti baname jecha kana nuuf mirkaneessa. Sababni isaas, akka Albarti Paayik karoorsetti, waraanni addunyaa sadaffaan kan ka'u (eegalu), Mootummaa Israa'iliifi Mootummoota Muslimaa giddutti ta'a.*

*Haaluma kanaan, biyyi Israa'il tan waggoota muraasa dhufan keessatti olaantummaa addunyaa gonfachuuf deemtu, olaantummaa maallaqa addunyaatis harkatti ni galfatti. Akkuma Ingiliizi Paawundiin, Ameerikaan immoo Doolaaraan addunyaa too'atte, Israa'il immoo Maallaqa elektirooniksiitiin addunyaa too'achuf deemti.*

*Waraanni yeroo ammaa Muslimootarratti deemaaru kuni, meeshaa nuukilaraa darbachudhaan lakkoofsa dhala namaa lafarraa gabaabsudhaan goolabama. Kanatti aansee, Dajjaal Israa'iliin*

*irraa bayudhaan mootii mootummaa addunyaa ta'udhaan hooggansa ni fudhata. Kana mirkaneessudhaaf adeemsa armaan gadii keessa darbudhaan raawwii xumuraa irra gahaniiru:*

a) *Dachii qulqulluu (Ardal Muqaddasaa)-biyya Filisxeemii (Yarusaalemiin) harka yahuudotaatti deebisuu (kun bara 1917 raawwateera).*

b) *Yahuudota Nabi Iisaa booda yakka isaaniitiif Rabbiin addunyaa keessatti bittinneesse biyya Filisxeemiititti deebisuu (kunis bara 1917-1948tti raawwateera itti fufaas jira).*

c) *Mootummaa Israa'ilii biyya Filisxeemii irratti ijaaruu (Kunis bara 1948 raawwateera)*

d) *Masjidul Aqsaa diigudhaan bakka sanirratti mana sagada Yahuudotaa (Temple of Solomon) ijaaruu (kunis Pirezidaantiin Ameerikaa Donaald Traampi 'Jerusalem' magaalaa guddittii Israa'ilii akka taatuuf embaasii Ameerikaa achitti deebisuun, torbaanuma kana keessa Muummichi ministeera Israa'il Filisxeemonni mootummaa Israa'ilii keessatti lammummaa waan hin qabneef nurraa yaa'aa jechuun, akkasumas, Masjiida Aqsaa keessaa Muslimoota yaasanii cufuun, bu'uura diigama Masjidul Aqsaatiif karaa saaqa)*

e) *Mootummaa Israa'il cimsudhaan sadarkaa isiin Addunyaa guutuu bulchuu dandeettu irra geessuu (yeroo ammaa mootummaan Israa'il cimudhaan ajaja Ameerikaafi mootummoota gamtoomaniitiillee ol taatee jirti. Kun mootummaa addunyaa hoogganu ta'uuf haalduree xumurachuu isii agarsiisa.)*

f) *Mootiin addunyaa guutuu bulchu (Masiihuddajjaal) Israa'iliin irraa addunyaa hunda akka bulchu taasisuu (Waan fuuldura ta'u. Guyyaa Dajjaal bayu immoo Rabbitu beeka. Akka hayyoonni dhimma kanarratti qoratan himanitti Mootummaan Addunyaa bara 2022-23tti Israa'iliin irratti ifatti ni labsama).*

*Waraana addunyaa sadaffaa booda galmi irra gahamuuf karoorfame akka albarti Paayik saganteessetti isa armaan gadiiti:*

*1. Abolition of all existing governments.*

*Mootummoonni amma jiran hundi isaanii ni badan*

*2. Abolition of all existing religions.*

*Ammantiin har'a hordofaman cufti isaanii ni badan*

*3. Abolition of all private property.*

*Qabeenyi dhuunfaa hin jiraatu*

*4. Abolition of all inheritance.*

*Qabeenyi abbaa irraa ilmi dhaalu hin jiraatu*

*5. Abolition of the family, as the "cell" from which civilized society shall develop.*

*Bu'uurri maatii kan hawaasni qaroome irraa maddu ni bada.*

*6. Abolition of patriotism, as far as national government are concerned.*

*Gama mootummaa biyyoolessaa ilaallatuun, jaalala biyyaa wonti jedhamu ni dhabama.*

*Pike, Weishaupt's successor, has distinctly stipulated in his works written a century later that:*

*Qabxii armaan olii kana bakka bu'aan Pike haala armaan gadiitiin addeessee kaayee ture.*

*1. The first world government shall be turned into "A totalitarian Luciferian dictatorship."*

*Mootummaan addunyaa kan jalqabaa Mootummaa addunyaa guutuu bakka tokkotti dhuunfatuufi mootummaa abbaa irree kan luusifeeriyaanotaatiin bakka bu'a*

*2. The universal religion imposed upon those of the Goyim (human cattle) who survive the final social cataclysm, shall be "The True Light of the pure doctrine of Lucifer."*

*Amantiin ilmi namaa guutuun dirqamaan fudhatu amantii luusifar (amantii Dajjaalii) ta'a.*

*3. That all the Goyim shall be enslaved and turned into "one vast conglomeration of mongrelized humanity."*

*Ilmi namaa cufti dallaa gabrummaa keessatti walitti qabama.*

*4. That breeding will be strictly limited to types and numbers "required to fill the requirements of the state (God)."*

*Wal hormaanni sanyii filame bu'uureffatee daangeffama.*

*5. That all breeding, as far as the Goyim are concerned, will be done by artificial insemination practiced on an international scale, and limited to 5% of males and 30% of females specially selected for this purpose.*

*Hormaanni daaqqaludhaan (artificial insemination) raawwatama. Dubartii %50 fi dhiira %30 qofatu filamee horsiifama.*

*6. That rigid control of the minds of the Goyim shall "erase all knowledge of the past, including religions, other than the Luciferian ideology, and of all other forms of government other than the Luciferian dictatorship."*

*Sammuun too'atamudhaan, beekumsi armaan dura sammuu namaa jiru, beekumsa amantii dabalatee, haqamee ilaalcha Dajjaaliitiin bakka buufama. (MAddi: Satan the Prince of This World)*

*Sadarkaa kanniin irra gahudhaaf, hojii isaanii dhoksaafi tooftaa gara garaa fayyadamudhaan raawwataa turaniiru. Tooftaalee isaan fayyadamaa dhufan keessaa muraasni kanneen armaan gadiiti.*

## *4.6.Gara mootummaa Dajjaaliitti ce'udhaaf tooftaalee fayyadaman*

### 4.6.1. Tooftaa sadan: (Thesis, Antithesis , Synthesis):

*Akka Pirofeesarri Jarmanii Hegel kan jedhamu tokko himetti, humna ijaarsa mootummaa addunyaatiif gufuu ta'u tokko barbadeessudhaaf, karoora waraanaatiif foormulaa 'thesis, antithesis, synthesis' jedhu tokko lafa kaayeera. Akka Hegel jedhutti, hawaasni kamuu, formulaa armaan gadiitiin jiraataa tureera: Mootummaan ykn hawaasni lafarra jiru (thesis) kan jedhamu tokko, mootummaan ykn hawaasni faallaa isaa (Antithesis) kan jedhamu tokko akka uumamu taasisa. Mootummoonni 'thesis' fi 'antithesis' ta'an kunniin, wantootaafi haalota lafarra jiran ilaalcha garaagaraatiin kan hubatan waan ta'aniif, waliigaltee hin qabaatan. Hawaasonni ykn mootummoonni faallaa walii lameen kunniin-'thesis' fi 'antithesis' yeroo dheeraa osoo wal hin injifanne yoo wal lolan, humna sadaffaa kan isaan lameenuu hin fakkaanne, hawaasa ykn mootummaa haalaafi amala biroo qabu 'synthesis' kan jedhamu uuma.*

*Akka Hegel jedhutti, Yaadiddama (Theory) kana bu'ura godhachudhaan, jijjiiramni tokko dhufuuf, hawaasa lamaan walii hin galle jiddutti waraanni wal irraa hin cinne deemsifamuu qaba. Walitti bu'iinsaan jijjiiramatu dhufa. Walitti bu'iinsa karoorfameen immoo jijjiirama karoorfametu argama.*

*Yaanni kun fudhatama argachudhaan, hawaasa addunyaa jiddutti garaagarummaa uumanii walficcisiisaa har'a gahaniiru. Kunis karoora waraana addunyaa sadan Albarti Paayiki karoorse irraa sirritti namaa gala. Har'as kanumatu deemaara. Hawaasa addunyaa giddutti garaagarummaa diinagdee, siyaasaa, ilaalchaa, amantii... uumudhaan yeroo dheeraaf akka wal lolan taasifama. Yeroo dheeraa kana keessatti, ilaalchi ummataa dhawaataan jijjiiramaa dhufee, yaadaafi aadaa buu'ura irra turan irraa fagaatanii ummata aadaafi ilaalcha biroo qabu taasifaman. Haala kanaan ilaalchi mootummaa addunyaa haaroyni uumama.*

### 4.6.2. Problem, Reaction, Solution:

*Tooftaa kanaan, garee gufuu ta'u tokko balleessudhaaf, mootummaan tokko adeemsa sadi fayyadama.*

1. ***Pirobilemii***: Mootummaan rakkoo tokko ofuma isaatii uumee, garee barbadeessuu barbaade sababa. Rakkoo uume sanis, shoorarkeessitoonni yakka akkanaa uuman jedhee miidiyaalee garaagaraatiin ummanni akka argee dallanu taasisa. (fakkeenyaaf, gamoo Ameerikaa fulbaana 11, 2001 Mootummaan Ameerikaa ofuma isaatii barbadeessee Muslimoota Arabaattu gube jedha.)
2. ***Ri'aakshinii:*** Ummannis, yakkamtoota kanneen akka mootummaan seeratti dhiheessu gaafata. (Fakkeenyaaf, Hawaasni addunyaa hundi gocha fokkataa kana miidiyaan argee deggarsa Ameerikaa kennudhaan, Araboonni akka lolamuu qaban gaafatan)
3. ***Soolushiinii:*** Mootummichillee furmaata osoo rakkoon hin uumamin dursee karoorfate akka furmaataatti hojii irra oolcha. (Fakk. Mootummaan Ameerikaa karoora bara dheeraa dura Araboota barbadeessuuf karoorfate hojitti jijjiirudhaan, 'war on terror' jedhee hojii eegale).

### 4.6.3. Resistance (Resistaansii ykn Mormitoota uumuu):

*Mootummaan tokko warroota isarratti rakkoo uuman barbadeessudhaaf, dhaaba ykn dhaabbilee isa morman ykn isarratti lola labsan fakkaatan ofuma isaatii uumudhaan, nama dhoksaan kana raawwachiisu dhaaba san irratti hoogganaa godhee muuda. Dhaabni mootummichi ijaare kuni, yaadaafi ilaalcha mootummaa mormu calanqisiisudhaan miidiyaa garaagaraa irratti dubbata. Namoonni dhugaan mootummicha hin feene miseensa dhaabicha 'mootummaa mormuu' ta'anii dhaaba kana jalatti walitti qabaman. San booda hooggantichi dhaabaa finciltoota kanneen dhawaataan guuraa mootummaaf dabarsee kenna. Mootummichis salphamatti diina isaa adamsee dhabamsiisa.*

*Fakkeenyaaf, mootummaan Ameerikaafi michoonni isii biyyoota baha giddu galaa keessaa humna mootummaa Israa'ilitti gufuu ta'uu danda'an jettee amantu barbadeessudhaaf, ISIS dhaaba*

*jedhamu ofumaa ijaartee namicha isaanii Abubakri Albagdaadii irratti shuumudhaan ilmaan Arabaa dhaaba san jalatti akka walitti qabaman eega haala mijeessiteen booda, haala salphaa ta'een diina isii kan jiddu gala bahaatti argaman hunda qulqulleessiteerti. Kunis akka dhufu Rasuulli Rabbii akka armaan gadiitti dubbataniiru*

*Abdallaah ibn Amri akka odeessetti, Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Fitnaan (balaan) Araba barbadeessu dhufuuf jira. Namoonni ajjeefamanis warra ibiddaati. Yeroo san, hammeenni arrabaa dhawaa seeyfii caala".*

*Sawbaan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW), "Ummanni kaafiraa, akka namni maaddii nyaataa irratti walwaamutti, hawaasa muslimaa waraanudhaaf Yeroon walwaaman dhufuuf jira", jennaan, Sahaabota irraa namni tokko, "Yaa Ergamaa Rabbii kun kan ta'uuf (yeroo san) lakkoofsi keenya waan xiqqaateefii?" jennaan, Ergamaan Rabbii, "Miti, lakkoofsi keessan inumayyuu baa'yeedha. Baay'inuma kana waliin, (isin gatii dhabuu irraa kan ka'e) akka hoomacha galaanaa taatu. Rabbiin onnee teessan keessatti 'wahanii' darbudhaan, onnee kaafirtootaa keessaa immoo isin sodaachuu ni dhabamsiisa (Diinni isin hin sodaatu)." Jedhan. Sahaabichi, " 'Wahan' jechuun maali jechuudha? yaa Ergamaa Rabbii" jedhee gaafate. Rasuullis, "Wahan' jechuun jiruu addunyaa jaalachuu fi du'a sodaachuudha" jedhanii deebisan.*

## 4.7. Raaga waraana addunyaa 3ffaa kan Albarti raageefi qabatama yeroo ammaa

*Akkuma Albarti Karoorsetti, sadarkaan xumuraa kan galmi mootummaa addunyaa tokkoo waraana garaagarummaa Israa'iliifi Isilaamaa sababeeffateen eegaleera. Fulbaana 11, bara 2001 irraa eegalee waraanni Muslima irratti baname jecha kana nuuf mirkaneessa. Sababni isaas, akka Albarti Paayik karoorsetti, waraanni addunyaa sadaffaan kan ka'u (eegalu), Mootummaa*

*Israa'iliifi Mootummoota Muslimaa giddutti ta'a. Haala kanaan, akkuma yeroo waraana Addunyaa tokkoffaa eegalan, Mooticha Awustiro-Hangaarii ajjeesudhaan sababa waraanaa taasisan, Fulbaana 9, bara 2001, Gamoo lakkuu Ameerikaa (Twin Towrs) gubanii nama kumaatamaan keessatti fixudhaan, Muslimoota Arabaattu badii kana raawwate jedhanii sababeeffachuun waraana guutuu muslimoota addunyaa kan gufuu isaanitti ta'uu danda'n irratti bananii jru. Kanas, maqaa itti moggaasudhaan, War on Terror-waraana shoorarkeessummaa irratti banme' jedhanii lola hanga kaayyoon xumuraa galma gahutti walirraa hin cinne banudhaan hanga har'aatti itti fufaniiru. Israa'il yeroo dhihotti Ameerikaa irraa angoo ifa galaan ni fudhatti. Mootichi Addunyaa guutuu walitti qabee bulchus Israa'iliin irraa ni mul'ata.*

*Seenaan biyyoota lamaan (Ingiliiziifi Ameerikaa) akka nu hubachiisutti, biyyi olaantummaa maallaqa addunyaa too'atuu dandeettu tamiyyuu addunyaa too'achuu ni dandeetti. Sababni isaa maallaqa addunyaa yoo too'atte, namaafi biyya si mormitu hiyyoomsitee, kan sideeggaru duroomsuu kan dandettu waan ta'eef. Haaluma kanaan, biyyi Israa'il tan waggoota muraasa dhufan keessatti olaantummaa addunyaa gonfachuuf deemtu, olaantummaa maallaqa addunyaatis harkatti ni galfatti. Akkuma Ingiliizi Paawundiin, Ameerikaan immoo Doolaaraan addunyaa too'atte Israa'il immoo Maallaqa elektiroonicsiitiin addunyaa too'achuf deemti. Waa'ee 'Cashless Electronic money' Hayyoota Baankii keessa hojjatan gaafadhu. Israa'ilii karaa mootumaa saaqudhaaf, waraanni 'Crusade' maqaa 'war on terror' jedhuun akka armaan gadiitti itti fufeera.*

### 4.7.1. Waraana Shoorarkeessummaa irratti baname (War on Terror)

*Akka hayyoonni tokko tokko jedhanitti, waraanni addunyaa sadaffaan kan jalqabe, fulbaana 11, 2001 tti yeroo Waraana Shoorarkeessummaa irratti baname (War on Teror) ture. Jechi kun yoo dhugaa ta'e, mootummaa addunyaa tokkootti ce'udhaaf daangaa xumuraa irra geenneerra. Jechi 'War on Terror' Shorarkaa irratti waraana banuu jedhu jalqaba waraana addunyaa sadaffaa ta'ee, kan Zaayinistoonni ykn deeggartoonni mootummaa Israa'ilkan akka U.S.A. U.K. fi Nato, biyyoota*

*Muslimaafi garee muslimaa akkasumas biyyootaafi garee muslima hin taane kan muslima deeggaran lafarraa fixudhaaf waraana baname. Jechi kun maqaa akka worla war III, World War IV, (assuming the cold war was World War III), Bush's War on Terror, The Long War, The Forever War, The Global War on Terror, The War Against al-Qaeda jedhamee akka waamamus 'wikipedia'n addeesseera.*

*Akka wikipediyaan himutti, Waraanni kun qaama seerummaa kan argate A.L.A. Fulbaana 14, 2001ttiAmeerikaan biyya feete dhahuu akka dandeettu eeyyamudhaaf seera bayeen ture.San booda Afgaanistaanitti duuludhaan tarkaanfiin armaan gadii fudhatameera. Kana mirkaneeffachudhaaf, waraana fulbaana 11, 2001 irraa hanga ammaatti jiru akka armaan gadiitti xiinxalli. Waa'ee Afgaan ilaalchisudhaan Easuulli keenna dubbii jabduu dubbatanii jiran. Sunis, Biyya kuraasaan jedhamtu (naannoo Paaakistaani fi Afgaanistaan kan hammatu) keessaa waraanni zabana aakiraa ka'u tokko humni tokko osoo isa hin injifanne, alaabaa gurraacha qabatee diina osoo injifatu Beytal Maqdisiin' injifatee alaabaa isaa irratti dhaaba jedhaniiru. Jarri garee Ibliisii kana waan beekaniif, garee kana dadhabsiisudhaaf Ingiliiz bara koloneeffannaa waraana Afgaanistaan irrati bantee injifachuu dadhabdee kasaartee baate. Yeroo lammaffaatiif Raashaan bara 1979-1989 lola irratti bantee injifatamtee kasaartee baate. Yeroo sadaffaatiif, Ameerikaan bara 2001 irraa hanga ammaatti waraana irratti bantee isaan dhadhabde. Jecha Rasuulli dubbatan hambisuun bara 2001 irraa eegaludhaan haala Albarti karoorseen waraana muslima irratti deemaa jiru 'Wikipedia, the Free Encyclopedia irraa akkuma jiruun kan fudhatame haala armaan gadditti dhiyaateen xiinxalli.*

***Afagaanistaani: 'Operation Enduring Freedom'*** *kan jedhamu duula Mootummaa Muslimtoota Afgaanistaanii barbadeessuuf bara 2001 irraa eegalee adeemsifameedha. Haaluma kanaan Ameerikaafi Ingiliizi deeggartoota isaanii waliin ta'udhaan ji'a Onkololeessaa bara 2001tti Afgaanistaaniin weeraran. Onkololeessaa 7, 2001tti, xiyyaaraan haleeluu jalqaban.* ***Operation Anaconda*** *duulli jedhamu Bitootessa 2002 Ameerikaafi Nato waliin ta'ee bakka*

hafte barbadeesse. ***Operation Moshtarak*** duulli jedhamu Gurraandhala 2010 guutumaan guututti humna Muslimoota Afgaanistaan barbadeessuuf adeemsifame. ***Operation Freedom's Sentinel*** duula jedhamuun waraanni 'ISAF' Muddee 2014 Afgaanistaaniin waraanuu ittuma fufe. 'ISAF'-International Security Assistance Force' jalatti gurmaa'udhaan bara 2010 irraa eegalanii biyyoonni loltuu gumaachan, Ameerikaa Kaabaa osoo hin dabalatin, Ingiliizi (3,3000), Awustiraaliyaa (loltoota 240), Kaanadaa (loltoota 2000), Neezarlaandi (1,400), fi humna addaa (special forces) kan Deenimaarkii fi Istooniyaa irraa ergamu akkasumas, humna gargaarsaa kan biyya biroo irraa ta'es dabalatee biyya tokko irratti duulaa turan.

***Iraaqiifi Sooriyaa:*** Bara 1990tti Iraaq Michuu/jaalallee Ameerikaa turte. bara 1990 booda garuu, yeroo saadam Kuweetiin weerare irraa jalqabee 'biyya shoorarkeessitoota deeggartu jedhamtee galmoofte. Ameerikaan eega dhimma Iraaqiin barbaadduuf xumuratte booda Iraaqiin dhahuufi Kuweetiin fudhachuu barbaadde. Lafumaa kaatee Kuweetiin fudhachuun hawaasa addunyaa biratti fudhatama waan isii dhabsiisuuf tooftaa kuweetiin fudhattuun uumte. Saadaam Huseeniin, "Biyyi Kuweetii duruu kutaa Iraaqii waan taateef weerartee Iraaqitti dabaluu ni dandeetta" jetteen, Saadam dhugaa se'aa guyyama tokkoon Kuweetiin of jalatti galfate. San booda Ameerikaan guyyama tokko keessatti diina Iraaqii t'auu beeksifachudhaan Iraaqiin irratti waraana bantee Iraaqiin Kuweetiin keessaa baaftee ofii fudhatte. San booda diigamsi Iraaqii walduraa duubaan itti dhufe. Sunis: ***1. Operation Desert Fox'***, meeshaa dhala namaa lafarraa fixu nu laalchisuu dide jedhanii bara 1998 Operation Desert Fox' duula jedhamu irratti banan. Bara 1991 irraa eegalanii meeshaa waraanaa hanga bara 1995 itti fe'achudhaan 'Gulf War isa jedhamuun biyyoonni lixaa guutuun itti duulan. ***2. Operation Iraqi Freedom'*** Kan jedhamu Bitootessa bara 2003 biyyoota lixaa guutuu waliin itti duulanii hawaasa Muslimaa lafarraa dhabamsiisan.3. ***Operation New Down***, Fulbaana 1, 2010 hawaasa Iraaqii kan isaanitti gufuu ta'u hunda yeroo xumuraatiif duula ittiin barbadeessanii Muddee 18 2011 Iraaqiin qulqulleessanii bayan. ***4. Operation Inherent Resolve***, waraana Iraaqii eega xumuran booda,

*Ameerikaafi gargaartonni isii dhaaba sobaa ISIS kan jedhamu isa sababa godhatanii hawaasa muslima iraaqiifi Sooriyaa barbadeessuuf ijaaran. San boda 'Operation Inherent resolve' duula jedhuun waan Iraaqitti hafeefi hawaasa Sooriyaa hagayya 10, 2014 irraa eegalanii barbadeessan.*

***Biyyoota Sahaaraa: Operation Enduring Freedom*** *– Trans Sahara (OEF-TS) duula jedhamuun Ameerikaafi michoonni isii biyyoota muslima sahaaraa keessatti argaman qulqulleessa.* ***'Operation Serval'*** *Waraana kana keessatti Faransaayi 'duula 'Operation Serval' jedhamuun Amajjii 11, 2013 waraana Maalii Kaaabaatti eegalte.*

***Biyyoota Gaafa Afrikaa**: **Operation Enduring Freedom-Horn of Africa(OEF-HOA)*** *kan jedhamu Onkololeessa 2002 jibuutii Camp Lemonnier bakka jedhamutti bu'uureffamudhaan biyyoota akka Australia, Canada, France, Germany, Italy, Netherlands, Pakistan, New Zealand and the United Kingdom irraa walitti bahudhaan gufuu gaafa Afrikaa of jalaa kaasa. Duula kanaanis hawaasa Sumaalee barbadeessan.Kun kan biyyi teenya Itoophiyaalleen keessatti qooda fudhatte ture.*

***Filippiinsi: Operation Enduring Freedom Philippines*** *duulli jedhamu Garee Isilaama Filippiinsi fixuuf garee 'Abu Sayyaaf jedhamu sababeeffatee Gurraandhala 2002 kan Filippiinsiin irratti waraana baneedha.*

*Yaman: Yaman Guyyaa 'War on Terror' jedhanii waraana Muslima irratti banan irraa jalqabee Yaman xayyaara paayilatii hin qabne kan kompitaraan too'atamu, 'Drone' kan jedhamuun barbadaayaa turtee booda suudi Arabiyaa itti erganii hanga ammaa barbadaayaa jirti.*

***Naannoo Meditiraaniyaa: Operation Active Endeavour*** *kan jedhamu immoo waraana Ameerikaan fi NATO naannoo meeditiraaniyaan irratti gufuu isii ittiin barbadeessitu kan onkololeessa 2001 irraa hojii eegaleedha. kanaan alattis biyyoonni gufuu t'uu danda'an tan*

*isilaamaafi isilaama hin taanes 'sirreeffamaaran'. Chaayinaafi Raashaalleen gama isaniitiin waraana shoorarkeessitoota irratti bananiin muslimuma fixan.*

## *4.8. Guyyaa Dhugaan Injifattu*

*Akka warroonni dhimma kana qoranneerra jedhan tilmaamanitti bara 2022-24tti mootummaan addunyaa ifatti ni labsama jedhan. Mootummichi kun ajaa'iba hojjata. Rooba samii irraa ni roobsa. Lafarraa biqila ni magarsiisa. Nama du'e ni kaasa. Ummata isa deeggaruuf qabeenna guddaa ni kennaaf. Warroota isa didan immoo hiyyoomsuu ni danda'a. Inni kun, yeroo jalqabaa mootii addunyaa ta'ee mul'ata. Booda akka nabiyyiitti laalama. xumura irratti "Rabbi' jedhamee gabbarama. Kun eenyu ree? Yahuudonni Masiih Ibn Daawud (Messiah the Son of David' jedhan. Hawaasni Kiristaanaas, 'Gooftaa Yesuus- Jesus the Lord' jechuu ni dand"u. Hawaasni Shi'aa Mahdiidha jedhanii dogoggoruu ni danda'u. Sababni isaa, hawaasota kanneen hunda biratti nama isaan eegaa turan fakkaatee waan mul'atuuf.*

*Haa ta'u malee, namni ajaa'ibaa kun Isaa osoo hin taane "Masiihuddajjaal' akka ta'e Nabi Muhaammad (SAW) mallattoo isaan beekuu dandeennu hedduu nuu tarreessanii nuttu himaniiru.*

*Dajjaal haga guyyaa Rabbi isaa eeyyameetti ani masiih jedhee ilma namaa eega dogoggorsaa ture booda, Nabi Iisaan samii irraa ni dhufa. Dajjaaliin ni ajjeesa. Masqala (fannoo) ni cabsa. Amantiin dhugaa tam akka taate ilma namaa cufaa ifa ni ta'a. Namni hundi Isilaama ta'a. Addunyaan barakaa Rabbi itti dhangalaasuun ni qananiiti. waraanni ni hafa. Guyyaa san dhugaan mootee dharti salphatti. Alhamdulillaah!!*

## *5. Qiyaamaan Dhiyaatte*

اقْتَرَبَتِ السَّاعَةُ وَانشَقَّ الْقَمَرُ ﴿١﴾
وَإِن يَرَوْا آيَةً يُعْرِضُوا وَيَقُولُوا سِحْرٌ مُّسْتَمِرٌّ ﴿٢﴾

***Qiyaamaan dhiyaatte; Jiinillee baqaqe. (Kaafirtoonni) mallattoo (qiyaamaa) yoo arganis (amanuu didanii) irraa garagaludhaan, kun falfala baramaadha jedhan.(Suuraa Qamar 1-2)***

Ragaaleen armaan olitti Qur'aana, Hadiisaafi qabatama yeroo ammaatiin walqabsiifamee sakatta'ame, zabana aakiraa irra gahuu keenna mirkaneessa. Zabanni xumuraa ka bu'iinsa qiyaamaa dursee argamu yeroo ulfaataa ta'uu isaa Rasuulli keenna nuu dhaamaniiru. Qiyaamaan yoo dhiyaattu fitnaafi rakkooleen gara garaa ilma namaa kan mudataniifi wantoonni dura hin argamne kan mul'atan ta'uunis dubbatameera. Mallattooleen kunniin yoo argaman Qiyaamaan dhiyaachuufi ilmi namaa mallattoo kanneen yoo arge dhugaa diinii Isilaamaa hubatee badii irraa deebi'udhaan aakiraaf of qopheessuu akka qabu hubachiifameera. Mallattoolee qiyaamaa kan Rasuulli nuu himan keessaa: gabrittiin

gooftaa/giiftii isii ni deetti; Araboonni kopheefi uffata hin qabne gamoo dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomu; sagaagalummaan karaa gubbatti ifa galaan ni raawwatama; Gamoon Makkaa keessatti ijaaramu dheerinnaan gaarreen Makkaa ni caalu; Manneen jireenyaa akka uffataatti halluu gara garaatiin ni bareechifamu, kan jedhu qabatama yeroo har'aatiin walbira qabnee akka armaan gadiitti haa ilaalluu.

### *5.1. Gabrittiin Gooftaa/giiftii isii dahuu/dhaluu*

Mallattoo qiyaamaan dhiyaachuu ittiin beeknuun keessaa tokko, hadiisa dhufaatii Jibriil nama fakkaatee Masgiida keessatti Rasuula (SAW) duratti mul'achudhaan gaaffii hedduu gaafate irratti mirkanaa'ee jira. Malakichi gaaffii shan kan Rasuula gaafate yoo ta'u, gaaffileen lamaan boodaa zabana aakiraatiin walqabata.

Gaaffilee lamaan keessaa ta duraa, 'Qiyaamaan yoom buuti?' kan jedhu ture. Rasuullis (SAW) deebii kennaniin, guyyaa qiyaamaan buutu ka gaafatuu fi ka gaafatamus beekuu akka hin dandeenne ibsaniiru. Gaaffiin lamuu:

"G*uyyaan qiyaamaa dhiyaachuu isaa mallattoo ittiin beekuun danda'amu naaf himi*", kan jedhu ture. Rasuulli deebii kennaniin, mallattoo lama gurguddaa himaniif. isaanis: "G*abrittiin gooftaa isii dahuu*" fi "*tikfattoonni kophee miilatti godhatanii fi uffata qaamatti uffatan hin qabne (saffisatti duroomudhaan) gamoowwan dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomuudha*", jedhan.

*Mallattoon qiyaamaa kan tokkoffaa kan Rasuulli Jibriilitii himan, qiyaamaan dhiyaachuu kan beeknuun yoo gabrittiin takka gooftaa/giiftii isii deetteedha. Yeroo har'aa dhaamsi Rasuulaa dubartii gadaamessaa ofii gooftotaa (jaarsaafi jaartii qabeenya guddaa qabaniif) kireessudhaan gooftaa/giiftii deettu tan ingiliffaan, 'surrogate mother' jedhamtuun mirkanaayeera.*

*'Surrogacy' jechuun maali? 'Surrogacy'n, gocha sanyii dhiiraafi dhalaa fuudhanii gadaamessaa dubartii biroo keessa kaayudhaan (ykn akkuma horii daaqqaludhaan-insemination) daa'imni akka*

*dhalatu gochuuti. Gosoonni 'sarrogacy' heddu yoo ta'an, shanan ' Wikipedia, the free encyclopedia' keessatti eeraman akka armaan gadiitti addeeffamaniiru:*

***1. saroogaasii Aadawaa -Traditional surrogacy (TS):*** *jissaan namichaa (sperm) fuudhamee haala artafishaalaatiin gadaamessaa dubartiitti naqamuudha. Daa'imni bifa kanaan dhalatu namicha jissaan irraa fuudhamee fi haadha deettuun firooma dhiigaa ni qabaata.*

***2. Saroogaasii aadawaa fi Isparmii nama biroo irraa kenname- Traditional surrogacy & donor sperm (TS/DS):*** *Jissaan nama dhiiraa tokkoon arjoomame (donor sperm) gadaamessaa dubartiitti naqamuudhaan kan uumamu. Daa'imni mala kanaan dhalatu namicha jissaan irraa fuudhamee fi haadha deetturraa firooma dhiigaa ni qabaata.*

***3. Rimaa eega micireen (embryo) uumame booda gara gadaamessaa dubartiitti dabarfamu:*** *Niitiin takka sababa dhibeetiin rimaa garaa isiitti uumame yoo baadhachuu hin dandeenne, micireen gara gadaamessaa dubartii birootti jijjiirama. Daa'imni mala kanaan dhalatu haadhaa fi abbaa isaatiin firooma dhiigomaa kan qabaatu yoo ta'u haadha rimeenni itti dabarfamee deettuuf firooma dhiigaa hin qabaatu.*

***4. Miciree jissaa dhiirsaatii fi sanyii dubartii biroo irraa kennameen gabbatee gadaamessaa dubartii keessa kaayamu- Gestational surrogacy & egg donation (GS/DS):*** *Namichi yoo niitii kan hin qabaanne ta'e ykn niitiin inni qabu ta dayuu hin dandeenne yoo taate, jissaan dhiirsa irraa fuudhamee fi sanyiin dubartii biroo irraa arjoomame walitti gabbifamee gadaamessaa dubartii keessatti guddifama. Daa'imni mala kanaan dhalatu abbichaan firooma ni qaba. haadha deettee fi niitii namichaatiin firooma dhiigaa hin qabaatu.*

**5. Miciree sanyii niitiitii fi jissaa nama birootiin kenname irraa gabbifamee gadaamessaa dubartii biroo keessatti guddifamu:(Gestational surrogacy & donor sperm (GS/DS)**: Jissaan dhiirsichaa uumachuu kan hin dandeenne yoo ta'e, ykn gabbataa yoo hin taane, sanyiin niitii irraa fuudhame jissaa dhiira birootiin arjoomameen walitti

gabbifamee gadaamessaa dubartii takkaa keessatti guddifama. Daa'imni mala kanaan dhalatu niitii namichaatiin firooma dhiigaa kan qabaatu yoo ta'u, haadha deettuu fi namichaan firooma dhiigaa hin qabaatu.

Malleen armaan oliitiin haati deettu cufti daa'imni isiin deettu kan isii osoo hin taane, kan warra gadaamessaa isii kireeffatee waan ta'eef, daa'imni/ti isiin deettu finna isii osoo hin taane akkuma warra isii maallaqaan qaxareetti gooftaa isiiti.

*Zabana ammaa, abbaa sanyii namni ittiin uumamu (sperm) kennuufi haadha sanyii (anqaaquu) kennitu irraa rimaan (embryo) uumamee gabrittii hiyyummaa isiitiif gadaamessaa kireeffatu keessatti daa'ima guddisanii ji'a salgaffaatti yoo dhalate gooftonni (gooftichaafi giiftittiin) sanyii isaanii kennan daa'ima isaanii kan sadarkaan haadha gadaamessaa kireesiteef keessaa baye caalu dhalachuu jalqabeera. Kunis jecha Rasuulaa kan "gabrittiin gooftaa/giiftii isii ni deetti' jedhan ifatti mirkaneesseera.*

*Gadaamessaa kireefachuuf ulaagaan duraa, hiyyeettiin/gabrittiin gadaamessaa kireessitu fayya qabeettii dhibee daddarbaa fi kan hin daddarbine irraa bilisa taate ta'uudha. Kanuma waliinis, umriin isii, wagaa 21-26 tan taate, hir'ina qaamaa tan hin qabneefi namaan waliigaltee tan qabdu ta'uu qabdi.*

*Dubartiin ulaagaa kana guuttu, namichaafi namittii gadaamessaa isii kireeffattuuf rimaa isaanii ji'a sagal garatti baattee hanga deettuuf, baasii nyaataa dhugaatii, kan fayyaa isiitiifi kiraa gadaamessaa dabalatee birrii miiliyoona tokko akka argattu odeeffannoon jiru ni addeessa.*

*Tajaajila kireessaa gadaamessaatiif, dubartiin Itoophiyaa gatii salphaan waan argamtuuf addunyaa keessatti akka filatamtuu taates himameera.*

Dhugaa qabatamaan zabana kana jiru yoo xiinxallinu, dubbiin Rasuula keennaa (SAW) mala sarogaasiitiin rimaa uumamee dhalatuun qabatamaan mul'ateera.

## *5.2. Tikfattoonni kophee miilaattti godhataniifi uffata qaamatti uffatan hin qabne gamoo dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomuu*

*Araboonni, Waggoota 30 fi 40 hardhaa dura, manneen ija nama seenanii fi uffata qaamatti uffatan kan hin qabne, tikfattee gaalaa fi re'ootaa turan. Yeroo ammaa garuu kuufama boba'aa kan biyya isaanii keessaa maddeen duroomanii, gamoo dhedheeraa ijaaruurratti waldorgommii finiinsaa jiran. Yeroo har'aa, gamoon adunyaa keessatti guddinaa fi dheerinaan beekamu biyya Arabaa, tan kaleessa tikfattee hoolaa turte, biyya Dubaayi jedhamtu keessatti argama. Ammas waldorgomichi itti fufudhaan, gamoon addunyaa keessatti guddinaan tokkoffaa ta'uuf deemu 'Kiing Paalaas' kan jedhamu sa'uudii-Arabiyaa keessatti ijaaramee jira.*

*Bara 1960 A.L.A. dura, manneen UAE keessatti argaman magaalaa xixiqqoo fi gandoota ture. Yeroo ammaa garuu, Qabeenyi boba'aa biyyattii gara ammayyummaatti isaan jijjiiree jira. Hawaasni mana dhoqqee/horofaa keessa jiraataa ture amma gara daldala gurguddaafi diinagdee idil-addunyaan walqabateetti jijjiiramee jira. Dhugaa kanas masgiida bara 1960 keessa Dubaayitti argamuufi magaalaa Dubaay tan bara jaarraa 19ffaa keessa turteefi dubaayi ammayyaa fakkii armaan gadditti dhiyaate irra walbiratti laaluudhaan, dubbiin Rasuulaa hangam akka dhugaa ta'eefi qiyaamaanis diyaachuu isii hubadhu.*




Masjiida Dubay/Fujeyraa keessatti bara 1960 keessa kan tureefi magaalaa Dubaayi tan bara 1950

(An old mosque in Fujairahand Dubai citi in the 1950.)

**Fakkiilee oliifi gadii walbira qabi**

Dubaayi keessatti bakka Fujeyraa jedhamtutti masgiidaa durii ka horofa/dhoqqee irraa ijaaramee fi Fooqii addunyaa keessatti dheerinaan beekamu kan biyyuma san keessatti argamu walbira qabii laali.



*Dubaayii ammayyaa, Gamoo burji kaliifaafi gamoolee waldorgommiin ijaaraman kaawwan*

*Kanaaf, Hadiisni Rasuula (SAW) keennaa guutumaan guututti mirkanaa'ee jira jechuudha. Qiyaamaanis dhiyaattee wanti nu ta'uu qabnu maali?*

## 5.3. Qaanfachuun dhabamee saalqunnamtiin karaa gubbatti kan raawwatamu ta'uu.

*Qiyaamaan dhiyaachuu mallattoo ittiin beekuu dandeenyuun, kan Rasuulli nuu dhaaman keessaa inni biroo, bu'uurri naamusa dhala namaa fashalaayuudhaan, sagaagalummaan karaa gubbatti ifa galaan raawwatamuudha. kanas Rasuulli akka armaan gadiitti dubbataniiru.*

*Abuu Hureeyraa irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan: Namni Rabbi dantaa isaaf qabu tokkollee hanga lafarratti hin hafnetti, dubartii karaa gubbatti saalqunnamtii raawwattu hanga argitanitti, yakka kanas namni mormu yookiin jijjiiruuf yaalii godhu hanga hin argamnetti, qiyaamaan hin buutu. Zabana san caalaan namaa 'karaa irraa achi maaf hin sissine?' nama jedhe. Namni (kana jechuu danda'u) isaan keessatti akka Abu Bakrii fi Umari har'a isin keessa jiraniiti." (Al-Haakim)*

Yeroo har'aa kana, dubbiin Rasuulli dubbatan kun haala nama sodaachisuun dhugaa ta'ee mul'ateera. Sagaagaltummaan, walqunnamtiin seeraan alaa kan fuudha duraa fi fuudha booda raawwatamu, footoo fi fiilmiin saalqunnamtii ka Televiziyoonaa fi intarneetiin gadilakkifamu, dirqiin gudeeduun, ka zabana kana akka galaanaatti dhala namaa irra gara gale cufti isaanii, sirni naamusa ilma namaa diigamuu isaa agarsiisa. Yeroo ammaa namni karaa irratti saalqunnamtii raawwataa jira. ijoolleen baadiyaa osoo hin hafin, fiilmii saalqunnamtii mobaayilaan walii dabarsaa isas laaludhaan qabatamaan shaakalaas jiran.

Hadiisni Rasuulaa qabatamaan har'a mul'achuu isaatiif ragaa qorannoo Obbo Isxifaanos Abarraa adeemsise kan kitaaba *'wusxi Awaaqii'* jedhamu keesatti galmaa'eeru irraa waan Finfinnetti raawwatamaaru haa ilaalluu:

1. *Yeroo ammaa kana fiilmiin saalqunnamtii fi fakkiiwwan poornoogiraafii kan Televiziyaanaan, Intarneetii fi barruuleen tamsaafamaaru adunyaa tana qilee naamusa dhabdummaa kan isiin keessaa bayuu hin dandeennetti gataa jira.*
2. *Wiirtuu Daldala sagaagalummaa jedhamtee tan beekamtu biyyi Taayilaand galii isii ka tuurizimii irraa argamu keessaa harki olaanaan tuuristoota saalqunnamtii irraa argama.*
3. *Biyya Taayilaandiitti daldalli saalqunnamtii heera mootummaa biyyattiitiin eeyyamamaadha.*

4. Mana daansii halkanii kan magaalaa Baankookitti argamuufi 'sirii eksi' jedhamee beekamu keessatti, dallaalonni ijoollee dubraa waggaa 15 dubrummaa isaanii gatii doolaara 1000tiin tuuristootatti gurguratan.
5. Manneen 'laayiv seksi hawus' jedhamee beekamu keessatti hanga doolaara 20 kafalanii seenudhaan saalqunnamtii namoota birootiin raawwatamu qabatamaan daawwachuun ni danda'ama.
6. Yoroo har'aa kana, Dubartii paantii qofa godhatanii karaa irra dhaabatanii fi namoota karaa gubbatti saalqunnamtii raawwatan arguun waan yeroo mara mul'atu.
7. Biyya keennatti, daldalli saalqunnamtii kan dur dhoksaan raawwatamaa ture, kan akka salphinnaatti laallamaa ture, yeroo har'aa akka hojii bu'aa guddaa qabuu fi hojii kabajamaatti fudhatamuu eegaleera
8. Akkuma magaalaan Baankook buufata tuuristoota saalqunnamtii Awurooppaa taate, Finfinneenis buufata tuuristoota saalqunnamtii biyyoota Arabaa, Hindii, Chaayinaa fi Afrikaa ta'utti jirti.
9. Finfinneen magaalaa dubrummaan keessatti daldalamu, magaalaa dalaaltonni dubra xixiqqoo saalqunnamtiif keessatti dhiyeessanii fi magaalaa abbootiin qabeenyaa ijoollee xixiqqoo tajaajila saalqunnamtiitiif maallaqa guddaan bitatan taatee jirti.
10. Akkuma karaa guddaa 'Vaalaandaalaa' jedhumu kan magaalaa Baankook irratti daldalli saalqunnamtii adeemsifamu, Finfinnee keessattis karaan gurguddaan daldalli saalqunnamtii irratti adeemsifamu heddutu argama. Karaawwan kanniin irratti saalqunnamtiin gatii salphaan raawwatama.
11. karaawwan gurguddaan alattis karaaleen qaqal'oon, sanduuqonni bilbilaa, sadarkaaleen suuqotaa kan mijaa'ina qaban, gidaarrii fi konkolaattonni dhaabatan bakka saalqunnamtiin itti raawwatamu ta'eera.

Finfinnee keessatti Maqaawwan sagaagaltoonni akaakuu gosa saalqunnamtiii irratti hirmaataniitiin ittiin beekaman barreessaan kitaaba Wusxi Awaaqii Isxifaanos Abarraa akka armaan gadiitti addeesseera

*Hojjattoota saalqunnamtii darbatamtoota/* ***tÆ‰¶ yws!B s%ot®C*** *akka qorannoon dhaaba gargaarsa Ameerikaatiin deeggaramu tokko addeessetti hojjattoonni manneen hoteelaa keessatti hojii keessummeessaa irratti argaman 21,913, hojjattoonni guyyaa 62,545, namoonni lakkoofsi isaanii hin beekamne hedduun barattoota sadarkaa lammaffaa fi yuunivarsiitotaa akkasumas hojjattoonni waajjira hojii kanarratti akka hirmaatan beekameera.*

*Fotoo kooppii* ***æè ÷pE*** *Barattoota Yuunivrsitii maallaqa fotokooppiin godhannu dhabne jedhanii daldala saalqunnamtiitti kan seenan.*

*Zig Chiloot* ***ZG ClÖT*** *manneen dhiqannaa qaamaa fi sukkuummiif tajaajilan keessatti kan tajaajila saalqunnamtii kennan.*

*Kool Garli* ***÷L gRL*** *Gocha saalqunnamtii kan barattoota dubra xixiqqoo bilbilaan waamamtee tajaajila saalqunnamtii kennitu hammata*

*Shuugar Daadii* ***¹#gR ÄÄ!*** *Dureeyyii umriin isaanii deeme kan dubra lafaa dhuftuuf maallaqa guddaa kafalanii saaragooman.*

*Juuveewwan* ***°v@ãC*** *Akkuma shuugar Daadiin dubartii dureeyyii manguddoomte ta maallaqa guddaan sobdee ijoollee dargaggeeyyii tajaajila saalqunnamtiitiif oolfattu.*

*Saaragummaa gama saalqunnamtiitiin babal'ateef addunyaa keessatti Baankookii fi Itoophiyatti finfinneen akka fakkeenyaatti haa dhihaatan malee guutuu addunyaatti salphinni kun bifuma walfakkaatuun babal'ateera.*

*Kanarraa ka'udhaan jechi Rasuula keennaa mirkanaayeera jennee dhibbaa dhibbatti dubbachuu ni dandeenna yaada jedhu qaba.*

Gorsa Dubartii Beektuu Ameerikaa Irraa Kenname

*Hammeenna naamusa dhabuu ilaalchisee dubartiin Isilaamaa akka dubartii biyyoota dhihaatti halaakamuu akka hin qabne hayyitiifi barreessituun Joanna Francis jedhamtu bara 2006 A.L.A. akka armaan gadiitti dhaamtee jirti. Ka qalbii qabu haa fayyadamuu.*

***To my Muslim Sisters – A Letter from a Christian Woman***

JOANA FRANCIS, JOURNALIST, WRITTER USA 2006

*Between the Israeli assault on Lebanon and the Zionist "war on terror", the Muslim world is now center stage in every American home. .I see the carnage, death and destruction that have befallen Lebanon, but I also see something else: I see you. I can't help but notice that almost every woman I see is carrying a baby or has children around her. I see that though they are dressed modestly, their beauty still shines through. But it's not just outer beauty that I notice. I also notice that I feel something strange inside me: I feel envy. I feel terrible for the horrible experiences and war crimes that the Lebanese people have suffered, being targeted by our common enemy. But I can't help but admire your strength, your beauty, your modesty, and most of all, your happiness..Yes, it's strange, but it occurred to me that even under constant bombardment, you still seemed happier than we are, because you were still living the natural lives of women. The way women have always lived since the beginning of time. It used to be that way in the West until the 1960s, when we were bombarded by the same enemy. Only we were not bombarded with actual munitions, but with subtle trickery and moral corruption.*

*They bombarded us Americans from Hollywood, instead of from fighter jets or with our own American-made tanks. They would like to bomb you in this way too, after they've finished bombing the infrastructure of your countries. I do not want this to happen to you. You will feel degraded, just like we do. You can avoid this kind of bombing if you will kindly listen to those of us who have already suffered serious casualties from their evil influence. Because everything you see coming out of Hollywood is a pack of lies, a distortion of reality, smoke and mirrors. They present casual sex as*

harmless recreation because they aim to destroy the moral fabric of the societies into which they beam their poisonous programming. I beg you not to drink their poison. There is no antidote for it once you have consumed it. You may recover partially, but you will never be the same. Better to avoid the poison altogether than to try to heal from the damage it causes.

They will try to tempt you with their titillating movies and music videos, falsely portraying us American women as happy and satisfied, proud of dressing like prostitutes, and content without families. Most of us are not happy, trust me. Millions of us are on anti-depressant medication, hate our jobs, and cry at night over the men who told us they loved us, then greedily used us and walked away. They would like to destroy your families and convince you to have fewer children. They do this by presenting marriage as a form of slavery, motherhood as a curse, and being modest and pure as old-fashioned. They want you to cheapen yourself and lose your faith. They are like the Serpent tempting Eve with the apple. Don't bite.

I see you as precious gems, pure gold, or the "pearl of great value" spoken of in the Bible (Matthew 13: 45). All women are pearls of great value, but some of us have been deceived into doubting the value of our purity. Jesus said: "Give not that which is holy unto the dogs, neither cast your pearls before swine, lest they trample them under their feet, and turn again and rend you" (Matthew 7: 6). Our pearls are priceless, but they convince us that they're cheap. But trust me; there is no substitute for being able to look in the mirror and seeing purity, innocence and self-respect staring back at you. The fashions coming out of the Western sewer are designed to make you believe that your most valuable asset is your sexuality. But your beautiful dresses and veils are actually sexier than any Western fashion, because they cloak you in mystery and show self-respect and confidence. A woman's sexuality should be guarded from unworthy eyes, since it should be your gift to the man who loves and respects you enough to marry you. And since your men are still manly warriors, they deserve no less than your best. Our men don't even want purity anymore. They don't recognize the pearl of great value, opting for the flashy rhinestone instead. Only to leave her too.

Your most valuable assets are your inner beauty, your innocence, and everything that makes you who you are. But I notice that some Muslim women push the limit and try to be as Western as possible, even while wearing a veil (with some of their hair showing). Why imitate women who already regret, or will soon regret, their lost virtue? There is no compensation for that loss. You are flawless diamonds. Don't let them trick you into becoming rhinestones. Because everything you see in the fashion magazines and on Western television is a lie. It is Satan's trap. It is fool's gold.

I'll let you in on a little secret, just in case you're curious: pre-marital sex is not even that great. We gave our bodies to the men we were in love with, believing that that was the way to make them love us and want to marry us. Just as we had seen on television growing up. But without the security of marriage and the sure knowledge that he will always stay with us, it's not even enjoyable! That's the irony. It was just a waste. It leaves you in tears. Speaking as one woman to another, I believe that you understand that already. Because only a woman can truly understand what's in another

*woman's heart. We really are all alike. Our race, religion or nationalities do not matter. A woman's heart is the same everywhere. We love. That's what we do best. We nurture our families and give comfort and strength to the men we love. But we American women have been fooled into believing that we are happiest having careers, our own homes in which to live alone, and freedom to give our love away to whomever we choose. That is not freedom. And that is not love. Only in the safe haven of marriage can a woman's body and heart be safe to love. Don't settle for anything less. It's not worth it. You won't even like it and you'll like yourself even less afterwards. Then he'll leave you.*
*Sin never pays. It always cheats you. Even though I have reclaimed my honor, there's still no substitute for having never been dishonored in the first place. We Western women have been brainwashed into thinking that you Muslim women are oppressed. But truly, we are the ones who are oppressed; slaves to fashions that degrade us, obsessed with our weight, begging for love from men who do not want to grow up. Deep down inside, we know that we have been cheated. We secretly admire and envy you, although some of us will not admit it. Please do not look down on us or think that we like things the way they are. It's not our fault. Most of us did not have fathers to protect us when we were young because our families have been destroyed. You know who is behind this plot. Don't be fooled, my sisters. Don't let them get you too. Stay innocent and pure. We Christian women need to see what life is really supposed to be like for women. We need you to set the example for us, because we are lost. Hold onto your purity.*
*Remember: you can't put the toothpaste back in the tube. So guard your "toothpaste" carefully!*

*I hope you receive this advice in the spirit in which it is intended: the spirit of friendship, respect, and admiration. From your Christian sister – with love.*

***Obboleettiiwwan tiyya Ta muslimaatiif–Dhaamsa Obboleettii Kiristaanaa Irraa***
***Joana Francis, Gazexeessituu fi Barreessituu-USA, 2006***

*Duula Israa'il Libaanosiin (lubnaan) irratti adeemsisaa jirtuufi Waraana Zaayanistoonni "Shoorarkaa irratti" bante jiddutti dhimmi ummata Muslimaa manniin Ameerikaa cufa keessatti ajandaa haasawaa ta'ee jira. Dhiiga ummataa ka haqa malee dhangalaafamaaruu fi ajjeechaa fi diigama Libaanosiin mudate ni arga. Kana qofa osoo hin taane, (wanta nama dinqisiisu) tokkos argaa jira: (Sunis), Isin (dubartii Muslimaatis) argaa jira. Yoo isin ilaau, dubartiin ani argu cufti daa'ima ka hammatteertu yookaan ijoolleen moggaa isaaniitti kan argaman ta'uu hubadheera. (Sababa dhala of dhoorguutiin Dubartoonni biyyoota lixaa hedduun finna hin qaban). Wanta na dinqisiisu kan natti mul'ate irraa tokko, dubartoonni muslimaa uffannaa naamusaa kan qaama isaanii guutuu gahu yoo uffataniyyuu bareedumni isaanii uffata isaanii keessaan fulla'ee ifa. Isinirraa wanti natti beeksise bareeduma duubaa qofa osoo hin taane wanta birootis of keessatti arge; Sunis-hinaaffatu isinirraa na qabe. Mudannoon suukanneessaa fi yakki waraanaa kan*

ummata Libaanosii irra gahe baayyee na rifachiiseera. Haa ta'uu malee, jabeenna keessan, bareedinaa keessan, naamusa keessanii fi hundumaayyuu olitti (osoo waraana keessa jirtan)gammachuu keessan dinqisiifadhee jira. Eeyyan! waan nama dinqisiisu. Akka naa ifetti, halkanii fi guyyatti ibiddaan osoo isin barbadeessan nu caalaa gammachuu qabdan fakkaattu. Sababni kanaa, aadaa uumamaa kan dubartiin dur irraa ittiin jiraataa turteen waan jiraataa jirtaniif. Karaa dubartiin jalqaba uumamaa irraa irra turte. Aadaan dubartoota lixaatis hanga bara 1960[mootaa]-hanga diinni keennaa-keessan aadaa san nurraa barbadeesseetti akkasuma ture.
Nu'yis meeshaa waraanaatiin nu hin barbadeessine malee, soba dhoksaatii fi naamusa badeen nu barbadeessaniiru. Nu ummata Ameerikaa kan barbadeessaniin jeettii waraanaatiin yookaan taankii waraanaa kan Ameerikaan oomishteen osoo hin taane, Holliwuud irraan nu barbadeessan. (Hooliwuud kaampaanii fiilmii beekamaa biyya Ameerikaa kan sammuu namaa akka Rabbi fedhuun osoo hin taane akka sheeyxanni yaadurratti deebisuuf hojjatuudha). Isinis eega ijaarsa biyya keessanii barbadeessan booda bifuma kanaan isin barbadeessuu fedhan. Ani kun akka isinirratti raawwatamu isinii hin fedhu.(Kun isin mudate taanaan), akkuma nuti salphannetti salphatuuf jirtan. Namoota akka keennaa ka tanaan dura aadaa fokkattuu isaaniitiin gar malee madaayanii argan irraa gorsa fudhattanii yoo itti hojjattan balaa akkanaa ofirraa dhoorguu ni dandeettan. Sababni (kana isiniin jedhaa jiruuf), wantoonni fiilmidhaan hooliwuud irraa gadi lakkifamee argitan cufti bokossaa kijibaati, dhara dhugaa fakkaatte, hurrii fi gaaddidduudha (walumaa galatti waan qabatama hin qabne ka sammuun laamshofte ittiin sobamtu jechuudha). Saalqunnamtii akka fedhanii fi abbaa fedhan waliin yeroo fedhan godhuu akka bashannana rakkoo tokkollee hin finneetti fakkeessanii dhiheessan. kana kan godhaniif, hawaasa summii sagantaa isaanii keessatti tamsaasan tokko hariiroo naamusaa kan hawaasummaa isaanii ittiin ijaaratan irraa diigudhaaf. Summii isaan isinii qopheessan kana akka hin dhugne isin kadhadha. Al-tokko summii isaanii nyaattan taanaan qoricha ittiin fayyitan hin qabdan. Summicha eega nyaattan booda miidhaa inni geessu irraa fayyuuf yaalii godhuu irra dursitanii irraa fagaachutu isiniif caala.

Nu dubartiin Ameerikaa akka waan gammachuu qabnuu, akka dubartii mana bunaatti uffachuun akka waan nu boonsuu, maatii malee (daa'imman deennee dhiirsa waliin jiraachuu dhabuutti ) akka waan jaalala qabnuutti fakkeessanii fiilmii fi viidiyoo muuziqaatiin isin sobuu yaalan. Waan ani jedhu kanarratti na amanaa, dhugaa isiniin jedhaa- irra baay'een keenna gammachuu hin qabnu. . Nurraa dubartiin miiliyoonaan lakkayamnu qoricha cinqii sammuu nyaataa jiraanna, hojii keenna ni jibbina, namoota dhiiraa kan isin jaalanna nuun jedhanii of-jaalannaan nutti fayyadamanii nu gatanii nu biraa deeman irratti halkan iyyaa bulla. Maatii keessan diiguu waan barbaadaniif sagantaa maatiitti fayyadamaa (ijoollee muraasa horadhaa) jedhanii isin amansiisuu yaalan. Kana kan raawwataniin, fuudhaa-heeruma akka gabrummaatti, da'umsaan daa'ima qabaachuu akka abaarsaatti, sagaagalummaa irraa tikfamudhaan

*dubrummaa qabaachuu akka faashina darbeetti isinitti fakkeessudhaani. Of rakasiiftanii amantii teessan akka gattan barbaadan. Jarri akka bofa Hawwaan sobee muka nyaachisee sanii irraa of eegaa.*

*Isin (dubartiin Muslimaa) faaya hin argamne, warqii qulqulluu ykn faaya gatii guddaa kan macaafa qulqulluu (Mat. 13:45) keessatti dubbatame sani. Dubartiin hundinuu faaya gatii guddaati. Haa ta'uu malee, irra baay'een keenna gatii qulqullummaa keennaa akka shakkinu sobamnee jirra. Yasuus (Iisaan) akkan jedhee nu gorseera: " Isa qulqulluu ta'e tokko saree hin kenninaa, karkarroon miila isaanii jalatti eega dhidhiittan booda deebi'anii isin haa ciraniif faaya keessanis karkarroo jalatti hin darbinaa" (Mat. 13:45). Faayyi keenna (wanti dubartiin qabdu) faaya gatii guddaati. Haa ta'u malee, isaan faaya keenna kana akka waan gatii hin qabneeti nu amansiisu. Garuu, na amanaa! of argaa keessatti of ilaaludhaan qulqulina, fayyaalummaa fi kabajamummaa ofii arguu wanti bakka bu'u hin jirtu. Uffanni faashinii kan biyyoota lixaa irraa hodhamee isinii dhufu kan karoorfameef, qabeenni keessan ka gatii qabu qaama keessan ka saalqunnamtiif nama hawatu qofa akka ta'e isin amansiisudhaaf. Garuu, qamisni keessan ka bareedinaan qaama dhoksuu fi hijaabni keessan faashina biyyoota lixaa irraa dhufu caalaa dhiira hawata. Sababni isaa, icitiidhaan isin haguugee kabajamummaa fi ofitti amanamummaa keessan waan mul'isuuf. Bareedumni dubartii kan uumamaan ija namaa hawatu cufti, ija isaaniin hin malle (nama isaaniin hin malle) irraa dhokfamuu qaba. Maaliif? yoo jette, Namicha si jaalatu, kan si kabajuu fi kan si fuudhuu danda'uuf kennaa kabajaa kan ati kennituuf waan ta'eef. Namoonni keessan har'as dhiirran gahumsa qaban waan ta'aniif isin irraa ta maqaa fi mataa qabdutu isaaniif mala.Namoonni keenna ammaa achi qulqullina (durbummaa) waan jedhamu hin barbaadan. Foonuma gati dhabeessa, sanuu kan yeroo ta'e booda gatanii deeman malee faaya gatii guddaa kana hin barbaadan.*

*Qabeenni keessan guddaan gati-qabeessi, bareedina keessan ka keessaa, qulqullummaa keessanii fi isin eennu akka taatan waan isin ibsu (mul'isu) hundaadha. Garuu dubartoonni muslimaa tokko tokko yoma hijaaba uffataniyyuu, daangaa amantii isaanii darbanii, rifeensa mataa isaanii muraasa akka mul'atu gochudhaan hanga danda'ameen aadaa biyyoota lixaa fakkeeffachuu yaalan. Maaf akkas taatan? Dubartoota sona isaanii ta baddeef duraanuu gaabbitee lafa jirtu yookaan kan yeroo dhihotti gaabbuuf jirtutti maaf fakkaachuu yaaltan. Kasaaraa akkasii wanti*

*deebisanii bakka buusaniin tasumallee hin argamu. Isin faaya xurii hin qabne. Isinii faaya kana sobanii hoofitti akka isin hin jijjiirre. Sababni isaa, wantoonni barruulee faashinaatii fi televiiziyoona biyyoota lixaa irratti argitan hundinuu kijiba. Siiboo sheexanaati. Warqii gowwootaati.*

*Yoo qalbii qabaattan mee icitii wahii isiniif haa banuu! Saalqunnamtiin fuudhaa-heeruma dura raawwatamu hangas mara waan guddaa miti. Namoota jaalalti irraa nu qabde karaan isaan of jaalachiifnee akka nu fuudhan goonuun san nutti fakkaatee qaama keenna kennineefii jirra. Akkuma televiiziyoona irratti nutti fakkeessan dhugaa seeneeti san goone. Garuu, (dhugaan jiru faallaa isaati). Fuudhaa fi heerumaan walitti hidhamudhaan, saniyyuu namichi nu waliin jiraachuu isaatiif shakkii malee yoo beekne malee wanti waan gammachiisaa miti. Kanaan ala qunnamtii wabii hin qabnetti seenuun, carraa ofii balleessuudha, jiruu ofii bilaasha gochuudha. Gochi akkasii imimmaanitti si hanbisa. Akka haasaa dubartiin takka dubartii birootitti haasoftuu tokkotti, kun durumaanuu akka sii galu ni amana. Sababni isaa, Waan onnee dubartii takkaa keessa jiru dubartima qofatu hubachuu danda'a. Nu dubartiin bakka cufattuu akkuma tokko jirra (uumamni keenna tokkuma).gosti keenna, amantiin keennaa fi biyyi keenna (haalaa fi amala uumamaan walitti qabnu) garaagara hin taasisu.  Onneen dubartii bakka hundattuu tokkuma. Ni jaalanna . Sun waan nuti waa hundaayuu olitti gochuu dandeennuudha. Nuti maatii keenna ni kunuunsina; namoota jaalannuufis boohartii fi jabeenna taanaaf. Haa ta'uu malee, nuti dubartoonni Ameerikaa, hojii mataa keennaa qabaachuun, mana dhiirsa malee kophaa keessa jiraannu  dhuunfaan qabaachuun, bilisummaa jaalala keenna dhiira barbaannee kennuu nu dandeessisu qabaachuun akka gammachuu qabaachuu keennatti amannudhaan akka gowwoomfamnu taasifamneerra.  Sun immoo bilisummaa (mirgaa) miti; jaalalaas miti. Gaaddisa fuudhaa-heerumaa qofa jalatti qaamaa fi qalbiin dubartii jaalalaaf wabii ka argachuu dandeettu. Waan kanaa gadi ta'een (isinitti fayyadamanii haa isin gataniif) itti hin seeninaa. Waan isiniin maluu miti. Wabii fuudhaa-heerumaatiin ala yoo hojii hin taanetti seente, dhimmicha jibbaa dhufta; booda immoo ofuma keetuu jibbutti seenta. San booda inni si gatee sokka.*

*Cubbuun yeroo hundumaa si sobdi malee gatii si fayyadu siif hin qabdu. Ani yeroo ammaa kana kabajaa kiyya deebifadhee yoo jiraadheyyuu, osoo hin salphatin dursanii of kabajuu wanti bakka bu'u hin jiru. Nuti dubartoonni biyyoota lixaa isin dubartoonni Muslimaa cunqurfamtanii jirtan yaada jedhuun sobamnee jirra. faashina nu salphiseef gabra taanee, qaamaan yabbannee socho'uu dadhabnee, dhiira jaalala nuuf hin qabne irraa jaalala kadhannee warri dhugaan  sobame nuyi.*

*Of keessatti gadi qabnee yoo hubannu sobamuu keenna beeknee jirra. Dubartoonni gariin dhugaa kana haa waakkatan malee irra baay'een keenna dhokfannee isin dinqisiifanna; isinittis hinaafna. Yaboo (yaa obboleettiiwwan tiyya), nu laaltanii (hin dogoggorinaa) yookaan wantoota akka amma jiraniin jaalanneerra jechaa hin yaadinaa. Kun immoo badii keennaa miti. Irra baay'een keenna abbaa waan fokkataa irraa tiksee barsiisee nu guddise hin qabnu. sababni isaa, maatiin keenna osoo nuti ijoollummaan jirru diigameera. Badii kana duubaan eennu akka jiru ni beektu. Hin gowwoominaa obboleeyyan tiyya. Isinis balaa kanaan akka isin argatan ofitti hin dhiisinaa. Qulqullina qabdaniin jiraadhaa. Nuti dubartiin Kiristaanaa jireenni dubartiin uumamaan jiraachuu qabdu ta akkamii akka taate isin irraa fakkeenna argachuu barbaanna. Nuti waan kasaarree jirruuf, fakkeenna akka nuu taatan barbaanna. Qulqullina keessan qabadhaa.*

*Yaadadhaa! Ilkaan eega irga keessaa buqqa'e booda deebiftanii dhaabuu hin dandeettan, durumaan akka isin jalaa hin buqqaane tikfadhaa.*
*Gorsa kana hafuura inni itti yaadamee barreeffameen- hafuura jaalomaa hafuura kabajaa, fi dinqisiifannaatiin akka narraa fudhattan abdii qaba.*
*Obboleettii teessan ta Kiristaanaa irraa*
*Jaalala waliin*



## *5.4. Gamoon Makkaa gaarran Makkaa caalaa kan dheerefamanii ijaaraman ta'uu*

Zabana Rasuulaa, Makkaa keessatti manneenuma duriitiifi hawaasa muraasatu argama ture. Haa ta'u malee, gamoowwan Makkaa keessatti ijaaraman gaarreen Makkaa caalaa

kan dheeratanii ijaaraman yoo ta'e, qiyaamaan dhiyaachuu isiitiif mallattoo ittiin beeknu akka ta'e hadiisa armaan gadiitiin nuu dhaamaniiru.

*Ibnu Sheeybaan sanada isaa kan Ya'laa ibnu Axaa' irraa odeesse keessatti Abdallaa ibnu Amri akkana jedhe "...Ujummoon bishaanii garaa dachii makkaa jalatti yoo ijaarameefi gamoowwan Makkaa gaarreen isiitii olitti dheereffamanii yoo ijaaraman, amriin (qiyaamaan) dhiyaachuu isii beeki"jedhe. (Ibni Abii Sheybaafi Al-Arzaqitu Akbaar Makkaa keessatti galmeesse)*

Jaarrama 19ffaa keessattiyyuu gamoon dheeraan Makkaa keessa hin turre. Yeroo ammaa garuu, haala fakkii armaan gadii irratti mul'atuun gamoon Makkaa gaara ykn tulluu Makkaa caalaa dheeratee mul'ata. Kun akka ta'u Rasuulli meeshaa zabana isaanii irraa waggaa 1440 booda waan Makkaan fakkaattu isaanitti mul'isu eessaa argatan? Kana Rabbii waan dhufuufi waan lufu cufa beekutu itti himeetii, dubbiin tun iimaana nuu dabaltee ka aakiraaf nu hin qopheessine yoo taate, booddee teenna Rabbumatu beeka.



*Makkaa bara jaarraa 19ffaafi Makkaa yeroo ammaa*

### 5.5. Manneen jireenyaa akka uffataatti halluu gara garaatiin kan bareechifamu ta'uu

*Mallattoon biroo kan guyyaan samiifi dachiin itti diigamtu dhiyaachuu isaa ittiin beeknuun, manni namoonni keessa galan akka uffataatti halluu garaa garaatiin bareechifamuudha. Kanas Rasuulli Aalamaa akkanatti himaniiru.*

*Abuu Hureeyraa irraa akka odeeffametti, Rasuulli Rabbii akkana jedhan, "Ummanni mana ijaarachudhaan manneen ijaaraman kanneenis akka uffataatti hanga halluu gara garaatiin bareechisanitti qiyaamaan hin buutu". (Bukaariin, 'Al-Adabal mufrad' keessatti odeesse)*

*Wanti Rasuulli keenya waggaa 1440 dura dubbatan qabatamaan kan mul'ate ta'uu argu yoo barbaadde, magaalaa keessa deemii laali. Laaluun qofti bu'aa hin qabuutii, qiyaamaan dhiyaatuu isii beekii aakiraaf of qopheessi. dabalataanis mee fakkii manaa kan akka uffataatti barreechifame isa armaan gadii xiinxalli.*



*Qiyaamaan dhiyaatte. Kanas waan armaan olitti dhiyaate irraa beekuun danda'ameera. Qabxiilee armaan olitti addeeffaman irraa, Gabrittiin Gooftaa/giiftii isii dahuu/dhaluu, Tikfattoonni kophee miilaattti godhataniifi uffata qaamatti uffatan hin qabne gamoo dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomuu, Qaanfachuun dhabamee saalqunnamtiin karaa gubbatti raawwatamuu, Gamoon Makkaa gaarran Makkaa caalaa kan dheerefamanii ijaaraman ta'uu fi Manneen jireenyaa akka uffataatti halluu gara garaatiin kan bareechifaman ta'uu isaanii qabatama zabana amma keessa jirru irraa argineerra. Argineellee dubbiin Nabi Muhammad*

*(SAW) waggaa 1440 dura dubbatan dhugaa ta'uu mirkaneeffanneerra. Kun ta'uu isaatiinis, Nabi Muhammad (SAW) dhugamaan ergamaa Rabbii ta'uu isaaniitis hubanneerra. Kanaaf, wanti nurraa eegamu, yeroon ammaa kun zabana aakiraa ta'uu isaa eega beeknee, balaan lafarraa nu dhabamsiisu har'a irraa eegalee guyyaa tokko dimmaa/tasa kan nutti bu'u ta'uu beeknee aakiraaf of haa qopheessinuu. Rabbi nu mara naga haa baasu.*

**Mallattoo Qiyaamaa Ragaa Hadiisa Rasuulaa Waliin**

Zabana aakiraa irra gahuu keenna namni shakku hin jiru. Kan shakku yoo jiraate, isaaf dubbiin Rasuulaa galteefii hin jirtu jechuudha. Sababni isaas, Nabbiyyiin keenna zabanni aakiraa gahuu isaa mallattoolee ittiin beeknu baay'inaan nuuf odeessanii jiran waan ta'eef. Mallattooleen isaan nuuf dhaamanis baay'inaan mul'atanii jiru. Fakkeenyaaf, dhaamsa Rasuula keennaa (SAW) kan gabatee armaan gadii keessatti dhiyaatan laaluun, zabanni aakiraatis gahuufi gahuu dhabuu isaa gaaffilee gabatee kanatti aananii dhiyaataniif deebii kennudhaan mala haa dhayannuu.

**1 Ulamaa'onni du'aan lafa irraa dhumuu 'Harjiin' (ajjeechaan namaa) heddummaachuu**

**3 Beekomsi amantii (ilmiin) dhabamuu, wallaalli baay'achuu**

**4 Namni ilmiin (beekomsa amantiitiin) gahumsa hin qabne murtii kennuu**

**5 *'Qurraa'onni'* (namoonni qur'aana qara'an, kan beekomsa amantii gadi fageennaan hin qabne) baay'achuu**

**6 '*Fuqahaa'onni*' (Hayyoonni amantii Isilaamaa) dhabamaa deemuu**

**7 Namoonni Qur'aana arrabumaan qara'uu malee qalbii isaanii seenee kan isaan hin jijjiirre ta'uu**

**8 '*Munaafiqoonni*' ragaa Quraanaatiin '*Mu'mina*' mormuu**

Abdallaah Ibn Amri akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Rabbiin beekomsa kan fuudhu ummata harkaa butee kan fudhatu osoo hin taane, hanga aalimni

tokkollee lafa irratti hin hafne takkatti ulamaa'ota (beektota amantii Isilaamaa du'aan) lafa irraa fixudhaan. San booda, ummanni hooggantoota jaahila (wallaaltota) fatwaa yoo gaafatan, isaanis beekomsa malee murtii kennudhaan ufii isaaniitii jallatanii ummatas jallisan", jedhan.

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Yeroon tokko kan isa keessatti '*Qurraa'onni*' (warri Qur'aana dubbisu) baay'atan garuu, kan '*Fuqahaa'onni*' (hayyoonni beekomsa amantii gadi fageennaan qaban) lakkofsaan xiqqaatan, yeroo beekkomsi amantii Isilaamaa fuudhamu (dhabamu), yeroo Harjiin baay'atu dhufuuf jira", jennaan, "Harji' jechuun maali jedhanii gaafatan. Isaanis, "wal ajjeesuun isin keessatti heddummaachuudha. Ammas, yeroon tokko kan ummanni Qur'aana qara'uu fi qur'aanni qara'an immoo kan kokkee isaanii irra gadi hin darbines (kan Qur'aanni isaan hin jijjiirre) ummata kiyya mudachuuf jira. eegasii san booda, yeroon Munaafiqni Rabbitti waa qindeessu ragama inni dhiheeffatu fayyadamee tokkochummaa Rabbii irratti mu'minaan mormii godhutu dhufuuf jira." (Al-Haakim; Al-Xabaraanii)

Abdullaan akka odeessetti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "qiyaamaa dursudhaan zabanni isa keessatti beekomsi dhabamu, wollaalli guddatuu fi ajjeechaan baay'atu ni dhufa". [Ibn Majah]

**9 Namni gaggaariin lafa irraa dhumee namni gadheen ardii irratti hafuu**

**10 Kitaabni (barreeffamni) heddummaachuu,**

**11 Nama jechi isaa tolee gochi isaa fokkatuu**

Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Isa lubbuun Muhammadi harka isaa jirtuun in kakadha, '*Al-wa'ool*' lafarraa dhumee '*Ax-Xahuut*' hanga lafarratti mul'atutti qiyaamaan hin buutu"; "Yaa Ergamaa Rabbii ''*Al-wa'ool*' fi '*Ax-Xahuut*' jechuun maal jechuudha?" jedhanii gaafannaan, isaanis, '*Al-wa'ool*' namoota bebbeekamoo fi kabajamoo

yoo ta'u, *'Ax-Xahuut'* immoo isaannan tuffatamoo miila namaa jala jiran kan nama biratti beekamtii hin qabneedha" jedhan.

Abdullaah ibn Amr akka odeessetti, Rasuulli Rabbi (SAW) akkana jedhan: "Mallattoolee qiyaamaan dhiyaachuu (ittiin beekaniin) irraa, sadarkaan namoota gadhee olfuudhamuu fi sadarkaan namoota gaggaarii gadi buufamuudha. (Akkasumas), Namoonni haasaa collee haasawan, garuu kan gochi isaanii gadhee ta'e (mul'achuudha). wantoonni gadheenis ummata keessatti ni babal'atan" jedhan. "Wantoonni gadheen maali?" jedhanii gaafatamnaan, "Wantoota Kitaaba Rabbiitiin ala barreeffaman cufa" jedhan. (Al-Xabaraanii)

**12 sagaagalummaa fi saalqunnamtiin nikaa malee raawwatamu hedummaachuu,**

**13 Namoonni yakka raawwatamu irraa wal dhoorguu dhiisuu**

**14 Sagaagalummaan ifatti (karaa irratti) raawwatamuu**

Abuu Hureeyraa irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan: "Namni Rabbi dantaa isaaf godhu tokkollee hanga lafarratti hin hafnetti, dubartii karaa gubbatti saalqunnamtii raawwattu hanga argitanitti, yakka kanas namni mormu yookiin jijjiiruuf yaalii godhu hanga dhabamutti qiyaamaan hin buutu. Zabana san caalaan namaa 'karaa irraa achi maaf hin sissine?' nama jedhe. Namni yeroo san (kana jechuu danda'u) isaan keessatti akka Abu Bakrii fi Umariiti". (Al-Haakim)

**15 Fitnaan akaakuu hundaan baay'achuu**

**16 Amantiin namaa dhaabannaa fi sabannaa dhabuu (Namni amantii isaa guyyaa guyyaan jijijjiiruu)**

Abuu Hureyraan akka odeesseti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: "(Zabanni) musiibaa (balaa) garaa garaa, kan isa keessatti namni teessuma irra jiru nama dhaabatu irra wayyu, kan namni dhaabbatu nama deemu irra wayyu, kan namni deemu nama fiigu irra wayyuu fi namni balaa kanaaf of saaxilu kan balaa kanaan dhabama ta'u dhufuuf jira. [Bukhari]

Abu Hureyraan akka odeessetti Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan. “Zabanni hammeenyaa kan danbaliin dukkana isaa dhawaataan hammaataa deemu osoo isinitti hin bari’in hojii gaggaarii hunda isaa hojjatadhaa. Hammeenyi isaa jabaachuu irraa kan ka’e, namni tokko ganama mu’imina ta’ee galgala kafaree bula; yookaan halkan mu’imina ta’ee ganama kaafaree ka’a. Namni amantii isaa gatii salphatti gurgurata. " (Muslim)

## 17 Ummanni Isilaamaa karaa fi aadaa kaafirtootaa hordofuu

Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, “Rabbiin in kakadha, Isinillee faana warra isiniin duraa (Kiristaanaa fi Yahuudaa) hordofuuf jirtu". (Tirmidhi)

Rasuulli (SAW) akkana jedhaniiru: “Dhugamaan, karaalee ummatoota isiniin duraa, boolla wakkalleetis osoo seenanii hanga faana seentan takkatti tarkaanfii tokko tokkoon hordofuuf jirtu...." (Bukarii)

## 18 Dhugaatiin nama macheessu baay’inaan dhugamuu.

## 19 kirkirri lafaa heddummaachuu

Sahl ibn sa’ad odeessudhaan Xabraaniin akka galmeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: “Zabana boodaa heddumini sochii/kirkira lafaa, maqaa namaa gurraachessuu/balleessuun, namni bineensatti jijjiiramuun, heddumini meeshaa muuziqaa fi dubartii weellistuu, fi kamriin/dhugaatiin nama macheessu eeyyamamuun mul’achuuf jira.” (Saheeh al-Jaami’)

## 20 Baay’inni dubartii heddummaachuu

Anas akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: “Hanga dubartiin shantamaa dhiira tokkoon tikfamtu takkatti lakkoofsi dubartii ni heddummata.” (Bukhari)

**21 Namni waraana kaayyoon isaa hin beekamne irratti hirmaatee loluudhaan nama ajjeesuu**

Abuu Hureyraan akka odeessetti Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: “Isa lubbuun tiyya harkaa isaa jirtuun in kakadha, guyyaan isa keessatti namni nama ajjeesu sababa ajjeesuuf hin beekne, kan ajjeefamu immoo sababa ajjeefamuuf hin beekne hanga dhufutti qiyaamaan hin buutu. Sahaabonnis, “Kun akkamitti ta’uu danda’a?’ jedhanii gaafannaan, Rasuulli, “ ‘Harji’, ka ajjeesuu fi kan ajjeefamus ibidda jaannamii seenu” jedhanii deebisan. **(Muslim)**

**22 Saboonni kaafiraa akka nama maaddii nyaataa irratti wal affeeruutti musilimootaan loludhaaf walwaamuu;**

**23 Muslimoonni baay’ina malee qulqullina (gahumsa) dhabuu.**

Sawbaan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW), “Ummanni kaafiraa, akka namni maaddii nyaataa irratti walwaamutti, hawaasa muslimaa waraanudhaaf Yeroon walwaaman dhufuuf jira", jennaan, Sahaabota irraa namni tokko, “Yaa Ergamaa Rabbii kun kan ta’uuf (yeroo san) lakkoofsi keenya waan xiqqaateefii?” jennaan, Ergamaan Rabbii, “Miti, lakkoofsi keessan inumayyuu baa’yeedha. Baay’inuma kana waliin, (isin gatii dhabuu irraa kan ka’e) akka hoomacha galaanaa taatu. Rabbiin onnee teessan keessatti ‘wahanii’ darbudhaan, onnee kaafirtootaa keessaa immoo isin sodaachuu ni dhabamsiisa (Diinni isin hin sodaatu).” Jedhan. Sahaabichi tokko, “ ‘*Wahan*’ jechuun maali jechuudha? yaa Ergamaa Rabbii” jedhee gaafate. Rasuullis, “*Wahan*’ jechuun jiruu addunyaa jaalachuu fi du’a sodaachuudha” jedhanii deebisan.

**24 Namoonni alangeen nama garafan mul'achuu**

**25 Uffanni dubartii kan qaama isaanii hin sattarre ta'uu**

**26 Dubartiin rifeensa mataa isaanii akka goobaa (dalluu) gaalaatti ol fuggisanii dhayachuu**

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Warra Jahaannamiin ( seenu irraa kan ta'an) garee lamaan tokko hanga ammaatti argee hin jiru. (sababni isaa Hanga guyyaa Rasuulli dubbii kana dubbataniitti namoonni akkasii wan hin mul'atiniif). Garee san irraa tokko, namoota halangee qixa eegee qotiyyoo qabatanii ( namaan garafan yoo ta'u, gareen tokko immoo, dubartoota uffannaa uffatan (fakkaatanii) garuu kan qaamaan qullaa ta'aniidha. Nama dhiiraa gara ofiitti jallisanii; ofii isaaniitinis jallatan. Rifeensi mataa isaanii akka gooba gaalaa jira. Dubartiin akkasii sunniin, foolii jannataa kan fageenna dheeraa irraa fuunfatamu urgeeffachuu dhiisii hafuura isaatiyyuu hin argatan.

**27 Dubartiin olaantummaa qabaachuu**

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: "Hooggantoonni keessan kan Rabbiin sodaatanii fi qajeeloo yoo ta'an, abbootiin qabeenyaa kan isin keessatti argaman arjaa yoo ta'an, dhimmoonni isin ilaallatan mariidhaan (shuuraan) yoo gaggeeffaman, yeroo akkasii san (duutanii) lafa jala jiraachuu irra (jiraattanii) lafa gubbaa jiraachuutu isiniif caalaadha. Haa ta'u malee, hooggantoonni keessan ummata hamaa (fi farra ummataa) yoo ta'an, abbootiin qabeenyaa kan isin keessati argaman don'a (namoota arjummaa hin qabne) yoo ta'an, dhimmoonni isin ilaallatan dubartiin kan hoogganaman yoo ta'e, yeroo akkasii san (lubbuun) lafa irra jiraachuu irra (duutanii) lafa jalatti argamutu isiniif caalaadha."

(Jamè Tirmidhi)

**28 Namoonni gahumsa hin qabne iddoo hooggansaatii fi bakka ijoo ta'an qabachuu**

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Dhimmi (hooggansaa) nama gahumsa hin qabnee fi nama isaan hin malletti yoo kenname qiyaamaa eegi". (Bukaarii)

**29 Gaallanii fi manneen tajaajila sheeyxaanaatiif oolan jiraachuu**

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Gaallanii fi manneen tajaajila sheyxaanaatiif ni oolan". (Abu daawud).

**30 Daldalli baay'achuu irraa kan ka'e niitiin hojii daldalaa irratti abbaa warraa isii gargaaruu**

**31 Salaamtaan walbeekomsa qofaan ta'uu (Muslimuma beekan qofa irratti salaama qara'uu)**

Ibn Mas'uud akka odeessetti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Bu'iinsi qiyaamaa yoo dhiyaate, salaamni namuma beekan qofa irratti qara'ama, daldalli ni baay'ata; baay'ina daldalaa irraa kan ka'e niitiin abbaa warraa daldala irratti ni gargaarti". (Ahmadii fi Xabaraanii).

**32 Kijibni baay'achuu**

**33 Suuqiin daldalaa walitti maxxanfamanii (dhiyeeffamanii) ijaaramuu**

**34 Yeroon gabaabachuu**

**35 Lafti fagoon yeroo muraasa keessatti gahamuu(dhaqqabamuu) =yeroon gabaabbachuun fagoon dhiyaachuttille hiikameera**

**36 Namni don'ummaa baay'inaan qabaachuu**

Abuu Hureyraan akka odeessetti, Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Qiyaamaan yoo dhiyaattu kijibni ni baay'ata, zabanni (yeroon) walitti dhihaatti (yeroon barakaa dhabdi ykn fageenyi dhiyaachudhaan namni salphatti walqunnama), manneen daldalaa (suuqonni) walitti maxxanfamanii ni ijaaramu".

Abuu Hureyraan akka odeessetti, Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Qiyaamaan yoo dhiyaattu yeroon ariitiin (saffisaan) darba, beekomsi ni hir'ata, fitnaan ni heddummaata, don'ummaan ni baay'ata, 'harjiin' ni heddummaata". Yaa ergamaa Rabbii 'harjiin' maali jennaan, "ajjeechaadha, ajjeechaadha" jedhan. (Bukaarii fi Muslim)

**37 Duuti tasaa (dimmaa) heddummaachuu**

Anas ibn Maalik akka odeessetti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Mallattoo qiyaamaa irraa tokko duuti tasaa (dimmaa) baay'achuudha". ((Ax-Xabaraanii)

**38 Namni dhugaa (namni gaariin) akka nama dharaatti (akka nama hamaatt) ilaalamuu, namni dharaa (namni hamaan) immoo akka nama dhugaatti (akka nama gaariitti) ilaalamuu**

**39 Wallaalaan ummata dura taa'ee haasawa godhuu**

Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Zabanni sobaa fi gantummaan isa keessatti baay'atu tokko dhufuuf jira. Yeroo san kijibaan akka nama dhugaati ilaallama; namni dhugaa akka kijibaatti ilaallama. Namni hamaan akka nama gaariitti ilaallama, namni gaariin immoo akka nama hamaatti balaaleffatama. '*Ruweybidaan*' dhimma ummata bal'aa irratti haasawa godha." Sahaabonnis, "Yaa Ergamaa Rabbii '*Ruweybidaa*'n maali?" jedhanii gaafannaan, Rasuulli deebisanii, "Isaan warra gahumsa hin qabne, warra amanamtummaa hin qabnee fi namoota iddoo irra kaa'aman saniif gahumsa hin qabne." Jedhanii deebisan. (Al-Haysamii)

**40 Namichi niitii isaatii ajajamudhaan haadha isaatii jallatuu**

**41 Namni hiriyaa isaa akka gaaritti kunuunsudhaan abbaa isaa ofirraa fageessuu**

**42 Fey'iin (horiin Muslimni jihaada keessatti booji'u) faayidaa nama muraasaa ta'uu**

**43 Meeshaan amaanaa kaayatan akka horii boojuutti laalamuu**

**44 Zakaa kafaluun akka idaatti laalamuu**

**45 Beekomsi Isilaamaa kaayyoo birootiif baratamuu**

**46 Masjiidota keessatti sagaleen olfuudhamudhaan wacamuu**

**47 Namni namaa gadii (kan ummata biratti ulaagaa gaarummaatiin tuffatamu) bulchaa ummataa ta'uu**

**48 Nama tokko badii inni nama irratti raawwatuuf sodaatanii isa kabajuu**

**49 Dhugaatiin nama macheessu baay'inaan ifatti dhugamuu**

**50 Uffanni hariiraa uffatamuu**

**51 Weellistoonni dubartii baay'achuu**

**52 Meeshaan Muuziqaa baay'achuu**

**53 Ummanni zabana boodaa dhufan ummata isaaniin duraa abaaruu**

Abu Hureyraa irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Fey'iin (horiin waraana tokko malee kaafira irraa booji'amu) waan nama muraasaan fayyadan yoo ta'e, meeshaan amaanaa kenname tokko akka meeshaa booji'ameetti yoo ilaallame, Zakaan akka kafaltii idaa (qixaaxaatti) yoo laallame, beekkomsi kaayyoo diiniitiif osoo hin taane dhimma birootiif yoo kan baratamu ta'e, namni haadha warraatii ajajamuudhaan haadha isaa yoo miidhe, namni hiriyyaa isaatiif tola ooluudhaan abbaa isaa yoo ofirraa fageesse, masjiida keessatti sagaleen olfuudhamee yoo wacame, irra gadi'aanaa fi tuffatamaan namaa hoogganaa ummata tokkoo yoo ta'e, bulchaan ummataa gadhee (faasiqa) namaa yoo ta'e, namni tokko badiin inni namarratti raawwatu sodaatamuu qofaan kan kabajamu yoo ta'e, dhugaatiin nama macheessu ifa galaan yoo dhugame, uffanni hariiraa yoo uffatame, weellistoonni dubartiitii fi meeshaan muuziqaa yoo heddummaate, ummata kana irraa warri boodaa ummata isaaniin duraa yoo abaaran; yoo

wantoonni kunniin raawwataman, bubbee diimtuu, lafti cituu, ykn kirkira lafaa, ykn namni bineensatti jijjiiramuu, dhagaan samii irraa roobuu fi akka jirbii dooqaa kan yoo cittu walfaana yaatuutti, mallattoolee walduraa duubaan jigan (yaa'an) haa eeganii. (Tirmizii)

### 54 Ummata Iraaqii fi Shaamii (Sooriyaa) irratti qoqqobbin diinagdee gatamuu

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Midhaan ganaa tokkoollee dirhamni tokkollee akka biyya isaanii hin seenne ummata Iraaqii irratti qoqqobbiin ni godhama". Eenyutu kana isaan irratti raawwata jennee gaafannaan, "Gara Ajamaa (warra Araba hin taane) irraayi, jaratu kana isaan dhoorgata" jedhan. Eegasiillee, "Ummata Shaamii diinaaraa fi midhaan ganaa tokkoollee akka biyya isaanii hin seenne ni dhoorgaman". "Kun immoo eenyuun ta'a"? jennaan, "Gara ummata Ruumii irraayi", jedhan. (Muslimii fi Ahmad).

### 55 Fitnaan (balaan) Araba barbadeessu dhufuu

Abdallaah ibn Amri akka odeessetti, Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Fitnaan (balaan) Araba barbadeessu dhufuuf jira. Namoonni ajjeefamanis warra ibiddaati. Yeroo san, hammeenni arrabaa dhawaa seeyfii caala".

### 56 Manneen jireenyaa halluu gara garaatiin bareechisuu

Abuu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Ummanni mannneen ijaaratan akka uffata halluun bareechisanitti hallanii hanga bareechisanitti qiyaamaan hin buutu". (Bukaariin Al-Adaabal Mufrad keessatti galmeesseera).

### 57 Ummanni urjitti amanudhaan qadaratti kafaruu

Ergamaan Rabbii akkana jedhan, “Qiyaamaan yeroo namoonni urjitti amananii fi qadaratti kafaran buuti. (Al-Haythami, Kitab al-Fitan)

### 58 Qur'aana qara'udhaan maallaqa sassaabachuu

Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Namni Qur'aana qara'u gatii isaa Rabbuma irraa haa eeggatuu; sababni isaa, zabana boodaa namoonni baay'een Qur'aana qara'udhaan gatii isaa namoota kaawwan irraa ni barbaadu". (Tirmidhi)

**59 Raatuun shuumamuu,**

**60 poolisiin baay'achuu,**

**61 murtiin (hukmiin akka shaqaxaatti) gurguramuu,**

**62 dhiinni namaa gatii dhabuu,**

**63 firooma kutuu,**

**64 Qur'aanni akka faaruutti qara'amuu, namni beekumsaan osoo hin taane sagalee inni qara'u qofaan akka salaachisu godhamuu.**

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Gochoonni jaha osoo isinitti hin dhufne dursudhaan keyrii dalagadhaa. Isaanis: Raatuun (namoonni bilchinna hin qabne) osoo angotti hin yaane, poolisiin osoo hin baay'anne, murtiin haqaa (hukmiin akka shaqaxaatti) osoo hin gurguramne, dhiigni namaa osoo gatii hin dhabne, firooma kutuun osoo hin dhufne, fedhiin hawaa hordofamuun Qur'aanni akka faaruutti qara'amee namni beekomsa isaatiin osoo hin taane sagalee qaraatii isaa qofaan akka salaachisu osoo hin godhamne dursudhaan keyrii dalagadhaa". (Xabaraanii)

**65 Namni du'a hawwuu**

Abuu Hureyraan akka odessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: "Isa lubbuun tiyya harka isaa jirtuun in kakadha, namni tokko awwaala irratti kufudhaan akka namicha awwaala keessa jiruu san osoo awwaalamee jedhee hanga hawwutti qiyaamaan hin buutu. Du'ee awwaalamuu wanti hawwuuf sababa amantiitiif osoo hin taane sababa balaatiif." (Muslim).

**66 Lafti Arabaa tan gammoojjii magariisatti jijjiiramuu**

Abu Hureyraa irraa akka odeeffametti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Biyyi Arabaa lafa magariisaa fi biyya laggeenii hanga taatutti…qiyaamaan hin buutu". (Ahmad)

**67 Gaarran (tulluuwwan) bakka duraan jiran irraa diigamuu (buqqifamuu)**

Samuraa irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Gaarran (tulluuwwan) bakka duraan dhaabatan irraa diigamuu fi balaa armaan dura argitanii hin beekne hanga argitanitti qiyaamaan hin buutu". (Al-Xabaraanii)

**68 Geejjibni akka konkolaataa mul'achuu**

Ummata kiyya irraa namoonni zabana boodaa dhufan 'suruuja' yaabbatan. Inni kun akaakuu geejjibaati. (Suruuja-makiinaa) yaabbachudhaan balbala Masjiidaatti bu'an. Dubartiin isaanii uffannaan isaanii kan qaama isaanii hin dhoksineedha". (Ibn Hibbaan)

**69 Ummanni fooqii dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomuu**

**70 Gabrittiin gooftaa/giiftii isii dahuu**

Umar Ibnul Kaxxaab akka odeessetti, Jibriil mallattoo qiyaamaa gaafannaan Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhanii deebisan, "Gabrittiin gooftaa/giiftii isii dahuu fi tikfattoota kophee miilatti godhatanii fi uffata qaamatti uffatan hin qabne (saffisatti duroomudhaan) gamoowwan dhedheeraa ijaaruu irratti kan waldorgoman yoo argite (qiyaamaan dhiyaatte)", jedhan.

**71 Gareen ummataa kan amantii tokko hordofu lamaan wal loludhaan bay'inaan wal fixuu**

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: "Gareen gurguddaan amantii tokko hordofu tokko wal loludhaan duuti gama lamaaniinuu hanga

baay'atutti, namoonni kijibdoonni lakkofsaan soddoma ta'an nabiyyummaa himachudhaan hanga mul'atanitti, ilmiin (beekomsi amantii isilaamaa) hanga fuudhamutti (dhabamutti), kirkirri (sochooni) lafaa hanga heddummaatutti, yeroon saffisaan hanga darbutti, fitnaan (balaan) hanga baay'atutti, nama ajjeesuun hanga heddumaatutti, dureessi tokko zakaa isaa nama irraa fudhatu dhabudhaan hanga yaaddahu takkatti qabeenyi hanga baay'atutti; qabeenyi baay'atuu irraa kan ka'e, dureessichi sadaqaa isaa yoo namaa kennuuf yaalu, namichi kennaniif, "(ani sadaqatti) hin hajamu" hanga jedhutti, namoonni ijaarsa fooqii dheddheeraa irratti hanga waldorgomanitti, namni tokko awwaala namaa bira yoo dhufu "osoo akka isaatti (du'ee awwaalamee)" hanga jedhutti Qiyaamaan hin buutu (Bukhari).

## 72 Qacceen halangee namichaa haasawuu

Abu Sa'iid Al-Kudrii irraa akka odeeffametti Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Isa lubbuun tiyya harka isaa jirtu (Rabbitti) kakadhee, bineensi bosonaa hanga namaan haasawutti, qacceen halangee namichaatii fi maasaraan kophee isaa hanga namichatti haasawutti, eega namichi manaa baye booda maaltu akka raawwatame sarbaan (tafti) namichaa hanga isatti odeessutti qiyaamaan hin buutu". (Tirmizii).

## 73 Dhiirri dhiira waliin, dubartiin dubartii waliin saalqunnamtii raawwachuu

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Yeroon Dhiiraa fi dhiirri, dubartii fi dubartiinis salaqunnamtii waliin raawwatan (ni dhufa)". (Al-haysamii)

## 74 Dubartiin umrii dahuu dandeettutti dahuu diduu

Rasuulli Rabbii akkana jedhan, "Yeroon dubartoonni umrii dahuu (dhaluu) danda'anitti hin deenne dhufuuf jira". (Al-Heysamii).

## 75 namni tokko gochoota gadhee (fokkataa) gareen dharaa hojjatan irratti hirmaachuu yoo dhabe, akka gowwaa/ wallaalaatti ilaallamuu

Abuu Hureyraan akka odessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan, “Yeroon namni (waan hamaa gareen tokko hojjatu yoo waliin hin raawwanne) akka gowwaa/raatuu/faaraatti fudhatamu tokko ummata kiyyarratti dhufuuf jira. Namni zabana akkasii dhaqqabudhaan haala san keessatti of arge, hamtuu irratti hirmaachuu irra gowwaa/faaraa jedhamuutu isaaf caalaadha.” (Al-Heysamii)

**76 Horii dhalaa (ribaa) nyaachuun baay’achuu.**

Abu Hureyraan akka odeessetti, Ergamaan Rabbii (SAW) akkana jedhan: “Yeroon tokko kan namnummaan tokkollee maallaqa dhalaa irraa nagaa ta’uu hin dandeenne dhufuuf jira. Namni tokko maallaqa dhalaa kallattidhaan yoo fayyadamuu baatuyyuu, al-kallattidhaan keessa seenuu (dhukkeen maallaqa dhalaa isa tuquu) irraa nagaa hin ta’u.”

**77 Adeemsa 'hajji' gara (makkaa) Dureeyyonni bashannanaf (daaw'annaaf) kan deeman ta'uu**

**78 Adeemsa 'hajji' gara (makkaa) giddu galeeyyiin daldalaaf kan deeman ta'uu**

**79 Adeemsa 'hajji' gara (makkaa) ulamaa'onni na argaaf (riyaa'aaf) kan deeman ta'uu deemuu.**

**80 Adeemsa 'hajji' gara (makkaa) hiyyeeyyin horii kadhachuuf kan deeman ta'uu.**

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, "Qiyaamaan yoo dhiyaattu, dureeyyiin ummata kiyyaa bashannanaaf (daaw'annaaf) Hajjii deeman; giddu galeeyyiin daldalaaf; ulamaa'onni na argaaf (riyaa'aaf); hiyyeeyyin immoo horii kadhachuuf deeman".

Hadiisa kana kitaaba waa'ee "*Hajjii*' haasawu kan *'Majlisul ulamaa of south Africa*' jedhu irraa fudhe. Sanada isaa kaayee hin jru.

## 81 Ollaan ollatti hammaachuu

Rasuulli Rabbii (SAW) akkana jedhan, Fuhshiin (haalli namaa fokkachuun), haasofne namaa naamusa dhabuun, firoomni cituu fi olloomni baduun hanga mul'atutti qiyaamaan hin buutu".

## 82 Ummanni baay'inaan waliigaltee dhabuu

Huzeyfaa Ibnul Yamaan akka odeessetti ergamaan Rabbii waa'ee qiyaamaa gaafatamnaan akkana jedhanii deebisan, "Guyyaa qiyaamaan buutu kan beeku Rabbuma qofa. Yeroo isiin buutu kan addeessuu danda'u isuma. Haa ta'uu malee, mallattoolee guyyaa qiyaamaa dursanii mul'atan isiniif odeessa. Qiyaamaan osoo hin eegalin dursudhaan jeequmsaa (fitnaa) fi 'Harji' tu baay'ata". Yaa ergamaa Rabbii (SAW), 'Fitnaan' maal akka ta'e ni beeknaa 'Harji' jechuun maali jedhanii gaafannaan, "Afaan Habashootaatiin 'Harji' jechuun ajjeechaadha. (Yeroo san) walii galteen ummata jidduu dhabamuu irraa kan ka'e namni wal hin beeku", jedhan.



Zabana Aakiraa irra Geennee Jirraa?

Seenaa dhala namaa keessatttti, zabanni nabi Aadamii zabana jalqabaati. San booda, dhaloonni baay'een lafa kana irra jiraataa turee darbudhaan, zabanni ummata Muhaammad gahee jira. Nabi Muhaammad, nabiyyii xumuraa ta'uu isaanii dubbatanii isaan booda nabiyyiin tokkollee kan hin dhufnee fi isaanitti aanee ka dhufu zaban boodaa (aakiraa) akka ta'e dubbatanii jiran. Zabana aakiraa jechuun xumura seenaa jireenya lafa kanaa jechuudha. Zabana aakiraa (xumuraa) jechuun seenaa namni lafa kana irra jiraate keessatti isa dhumaatii fi isa booda quyyaa Qiyaamaa malee zabanni biroo kan hin jirre jechuudha. Guyyaa Qiyaamaa Rabbiin malee kan beeku hin jiru. Haa ta'u malee, guyyaan Qiyaamaa dhiyaachuu isaatiif mallattoolee zabana qiyaamaan dhiyaatte keessa jiraachuu

keenna nuuf akeekan Nabiyyuun (SAW) nuuf tarreessanii jiran. Mallattoolee kanneen yoo argine, fitnaan (qormaanni) amantii irratti waan hammaatuuf, of eeggannoo cimaa gochuu akka qabnus nuu dhaamanii jiran

Duuba Hadiissan armaa olii zabana aakiraa irra gahuu keennaaf of eeggannoo akkam nuuf kennan? Kana hubachudhaaf gaaffii armaan gadiitii deebii kennudhaan hubannaa arganna. Gaaffii armaan gadii of gaafachudhaan deebii isaarratti qorannaa haa adeemsifnu. Qorannaan keenna gaaffii hundaaf deebii '*miti*' jedhu kan kennu yoo ta'e, zabanni sodaachiseeraa of eeggannaa haa goonu! Of eeggannaan nuti goonu dhaamsa Rasuulli keenna (SAW) nuu dhaaman fudhannee 'Isilaamummaa qarriffaa ilkaan keennaatiin ciniinnee qabachuudha". Amma gara gaaffii.

1. Naannoo keennatti ulamaa'onni beekomsa Diinii '*fannii*' hundaan qaban baay'inaan jiruu?
2. Ulamaa'onni baayinaan du'arraa hafaa jiruu?
3. Namni akka durii beekumsa Diinii Isilaamaa gadi fageennaan barachuun ulamaa'ota kanniin bakka bu'aa jiranii?
4. Beekomsi amantii akka duriitti babal'ataa deemaa jiraa? haalli barnoota amantii mijataaraa?
5. Namni Qur'aana dubbisan (qurraa'onni) hir'achudhaan namoonni beekumsa amantii Isilaamaa gadi fageenyaan qaban (fuqahaa'onni) baay'ataa jiruu?
6. Namni salaatuu fi quraana qara'u Qur'aanaan jijjiirama haalaa fi amalaa argataa jiraa?

7. Namni gaggaariin, kan namaaf yaadan, kan rakkoon dhala namaa isaan dhukkubsitu, kan bilchina yaadaa qaban kabajamaaruu? akka nama hoogganan carraan kennamaafii jiraa?

8. Namni gadheen, hattuun, namni nama saamu, namni kijibu, namni zinaa baay'isu, namni nama tuffatu, namni of jaju, namni dhugaa caalaa dhara jaalatu farra dhala namaa ta'uun isaa beekamee bakka hooggansa ummataa irraa fageeffamee yakka isaatiif adaba argataa jiraa?

9. Zinaan akka waan fokkataa fi waan hawaasaa fi dhaloota guddatu diigu ta'uun isaa hubatamee irraa fagaatamaa jiraa?

10. Namni yakka adda addaa irraa waldhoorgaa jiraa?

11. Fitnaan akaakuu hundaan namarra garagalee nama dararu bara baraan hir'ataa jiraa?

12. Ummanni Isilaamaa karaa Qr'aanaa fi hadiisaa qofa hordofee faashinaa fi aadaa nasaaraa fi Yahuudaa irraa fagaataa jiraa?

13. Ummanni dhugaatii nama macheessu kan maqaa gaggaarii itti moggaasanii dhugamu irraa fagaataa jiraa?

14. Addunyaa irratti kirkirri (sochiin) lafaa bara baraan hir'ataa deemaa jiraa?

15. Walii gala idil-addunyaatti baay'inni dubartii baay'ina dhiiraatii gadi ta'aa (hir'ataa) deemaa jiraa?

16. Namni waraana maqaa gara garaatiin adeemsifamu kaayyoo isaa addaan baafatee beekudhaan irratti hirmaatee kaayyoo dhugaatiif nama ajjeesaa jiraa? Waan nama ajjeesaa jiruuf beekaa?

17. Ummanni addunyaa hawaasa Muslimaatiin loluu irratti walhirmaachisuu fi wal affeeruu irraa of qusataa deemaa jiraa?

18. Baay'inni ummata Muslimaa addunyaa irratti hir'tataa deemaa jiraa? Akka baay'ina isaaniitiin gahumsaa fi cimina diina ofirraa faccisaniin qabuu?

19. Addunyaa kana irratti mirgaa fi hayxi nama cufaa eegamudhaan dhala namaa giddutti nageenyi bu'ee baay'inni poolisa naga eegsisuu hir'ataa jiraa?

20. Dubartiin uffata kabajaa isaanii eegu, kan qaama isaanii dhoksu uffataa jiranii?

21. Dubartiin rifeensa akka dalluu gaalaatti oldhaabanii hojjachiifachuun ka ibidda isaan seensisu ta'uu beekanii akka kitaabni ajajetti dhokfataa jiranii?

22. Biyya hundaa fi bakka hundatti namni gahumsa hin qabne hooggansa isaaniin hin malle irra taa'uun kan hawaasa miidhu ta'uun beekamee angoo irraa fageefamaa jiranii?

23. Baay'inni daldalaa fi suuqotaa hir'ataa jiraa?

24. Namni nama beekuu fi nama hin beeknes Muslimuma waan ta'e qofaaf salaam irratti qara'aa jiraa?

25. Namni kijibuu fi kijibni hir'ataa jiraa?

26. Lafti fagoon akka durii yeroo ji'aa fi waggaatti gahamaa jiraa?

27. Namni beekumsa hin qabne hafee beekaan qofti ummata dura taa'ee dhimma ummataa haasawaa jiraa?

28. Namni dhugaa akka nama dhugaa ta'etti beekamtii argatee ummata kabajamaa jiraa? Namni dharaa akka nama dharaa t'etti beekamee balaaleffatamaa jiraa?

29. Namni haadhaa abbaa kabajaa jiraa?

30. Hawaasni Isilaamaa zakaa seeraan baafataa jiraa?

31. Beekomsi Isilaamaa baratanii hojiirra oolchuuf baratamaa jiraa?

32. Namni Masjiida Rabbii keessatti sagalee isaa olfuudhee wacuu dhabuun kabajaa Rabbii eegaa jiraa?

33. Namni badii nama irraan gahu badii isaa saniif sodaatamuu dhabee yakka isaatiif adabamaa jiraa?

34. Dubartoonni weellisan baa'yini isaanii hir'ataa jiraa?

35. Meeshaan muuziqaa baay'ini isaa hir'ataa jiraa?

36. Arabni nagaa argattee fitnaa isaan barbadeessu irraa baraaramaa jirtii?

37. Abbootiin murtii murtii haqaa maallaqatti gurguruu dhiisanii haqaan murteessaaruu?

38. Dhiinni namaa kabajaa qabaa? Nama ajjeesuun akka waan ulfaataatti laalamaa jiraa?

39. Namni fira isaatii kabajaa godhaa jiraa? Hariiroon firoomaa kunuunfamaa jiraa?

40. Namni Gamoo dhedheeraa ijaaruu irratti waldorgomuu dhiisaa jiraa?